For this entire book online, for more information on Islam, or for a printed copy, visit:

**www.islam-guide.com**

**Front Cover Photo:** More than one million Muslims from all over the world praying together at the *Haram* Mosque in Makkah.

**Back Cover Photo:** The Prophet Muhammad's Mosque in Madinah.

بسم الله الرحمن الرحيم

***Энэрэлт нигүүлсэнгүй АЛЛАХ эзэний нэрээр эхэлнэм***

# Ислам шашны товч агуулга буюу үнэн бодит зүг чиг

***Хоёр дахь хэвлэл***

## I. A. Ibrahim

| **Ерөнхий үүднээс нягталсан нь** | **Ш.У-ны үүднээс нягталсан нь** |
|---|---|
| Dr. William (Daoud) Peachy | Professor Harold Stewart Kuofi |
| Michael (Abdul-Hakim) Thomas | Professor F. A. State |
| Tony (Abu-Khaliyl) Sylvester | Professor Mahjoub O. Taha |
| Idris Palmer | Professor Ahmad Allam |
| Jamaal Zarabozo | Professor Salman Sultan |
| Ali AlTimimi | Associate Professor H. O. Sindi |

# Copyright



# For Reprinting



# The Web Site of This Book

This entire book, as well as more information on Islam, is available online at:

**www.islam-guide.com**

2nd Edition - 3rd Printing
Library of Congress Catalog Card Number: 97-67654
ISBN: 9960-34-011-2
Published by Darussalam, Publishers and Distributors, Houston, Texas, USA.

# Өмнөх үг

Монгол оронд ислам шашны тухай ном бүтээл олонтой байдаггүй учир манай ислам шашны давуу талыг тэр бүрчлэн мэддэггүй билээ. Тиймээс миний бие энэхүү бяцхан гарын авлагыг Араб хэлнээс монгол хэлрүү чадан ядан орчуулахыг хичээв.

Энэхүү номондоо “КУРАН КЭРЙМ”-ийн зарим бүлэг,ишлэл болон гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с) – ын сургаалиудаас монгол хэлнээ хөврүүлэхийг хичээв.

“КУРАН” сударын бүлэг зүйлүүдийн утга санааг ойлгох, тэр тусмаа түүнийг монгол хэлрүү хөврүүлэх нь амар хялбар ажил биш бөгөөд ислам шашны талаар өндөр мэдлэгтэй байх, ялангуяа араб хэл сайн мэддэг байхыг шаардсан нарийн төвөгтэй хөдөлмөр юм. Тиймээс “Куран” сударын зарим бүлэг, ишлэллүүдээс монголчилхыг зориглон үйлдэж буй зохиолч миний бие дээрх

шаардлагуудыг хангахуйц эрдэм мэдлэг хомс, хамгийн гол нь монгол хэл бичгийн гүн гүнзгий утга болон уран цэцэн үг мэрэгшээгүйн улмаас хэцүү саад бэрхшээлтэй тулгарав. Тиймээс "Куран" сударын зарим ишлэллүүдийг монголчилсон утга хөврүүлэг эрдэм шинжилгээний шаардлагыг хангаж чадаагүйд өршөөн соёрхоно уу.

Эрхэм уншигч таны зүгээс энэхүү бүтээлийн талаарх санал, шүүмж, зөвөлгөө сануулага өгвөл талархан хүлээж авах болно.

Энэхүү ном нь миний бие ислам шашин судлаж эхэлснээс хойш таван жилийн дараа бичсэн анхны уран бүтээл бөлгөө. Надад энэхүү боломж олгон, гарыг минь ганзганд, хөлийг минь дөрөөнд хүргэсэн хайрт аав талийгаач Басан. Бээжээ болон авга ах Басан Санхүү мөн монголын ислам шашинтны холбооны тэргүүн, хажы М.Азатхан ах нартаа гүн талархалаа илэрхийлье.

**Аллах Эзэн ивээн тэтгэх болтугай**

**Бээжээгийн.Баттогтох**

Cairo хот 2009.05.15

# Агуулга

# БҮЛЭГ 1 : Ислам шашны үнэний тухай зарим баталгаа



# БҮЛЭГ 2 : Исламын зарим давуу чанарууд



# БҮЛЭГ 3 : Ислам шашны ойлголтууд ба түүний үндэсүүд

# ЭНЭХҮҮ НОМ НЬ ИСЛАМ ШАШНЫГ ТОВЧ ОЙЛГОХОД ЗОРИУЛАГДСАН ЮМ

**Бүлэг 1 : ислам шашны үнэний тухай зарим баталгаанууд, хүмүүсийн байнга асуудаг асуулт хариулт**

- 1.“Куран” судар нь үнэхээр Аллах эзэний үг мөн үү?
- 2.Гэгээн элч “Мухаммэд” с.а.с Аллах эзэний жинхэнэ элч мөн үү?
- 3. “Ислам” үнэхээр Аллах эзэний шашин мөн үү?

**ТУС БҮЛЭГТ ЗУРГААН ТӨРЛИЙН БАТАЛГААГ ДУРЬДАВ.**

А. Шинжлэх ухааны ид шидийн гайхамшигууд ариун “Куран” судартат :

“Куран Кэрйм” нь 14 зуун жилийн өмнө дурьдсан зүйлийг орчин үеийн шинжлэх ухаан батлаж буй тухай...



Б. “Куран” сударын бүлгүүдийн нэг л бүлэг аугаа их бүтээл болох Тухай :

Хүн төрлөхтөн өдий хүртэл “Куран” сударын ганц ишлэл мэт бичвэрийг бүтээж чадсангүй ээ, цаашдаа ч үл чадна.!!! Хэдийгээр “Куран” судар 14- н зуун жилийн тэртээ дэлхий

ертөнцөд буусан боловч хэн ч "Кураны" бяцхан хэсэг болох 108-р бүлэг ( 10- хан үгтэй ) дүйх хэмжээний бүтээл туурвисангүй. Үнэхээр хэн ч туурвиж чадашгүй билээ.

В. Тэнгэрлэг судруудад гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с )–ыг илгээхийг Мэдэгдсэн тухай :

Аллах эзэн тэнгэрлэг судруудаа гэгээн элчүүдийн талаар дурьдсан байдаг шиг ариун "Бибелд" гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с) - ыг ислам шашныг бий болгогч хэмээн дурьджээ.

Г. "Куран" сударын бүлгүүдэд өнгөрсөн үе буюу ирээдүйд болох зүйлийн тухай дурьдсан байдаг. Жишээлбэл: Ромын эзэнт гүрэн Персыг хэрхэн ялсан нь.....

Д. Гэгээн элчийн ид шидийн гайхамшигүүдээс. Тэрээр гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с) Аллах Эзэний үнэн ч элч болхоо батлахын тулд хүмүүсийн дунд хийдэг байжээ.

Е. Гэгээн элч Мухаммэд ( с.а.с )- ын амьдралаас :

Эрхэм элчийн амьдралаас товч дурьдсан бөгөөд тэрээр хэрхэн амжилтанд хүрсэн, хичнээн үнэнч шударга, өөрийн хүч чадлаар зүтгэгч болохыг товчхон дурьдав.

**БҮЛЭГ 2 : Исламын зарим давуу талууд**

Үүнд : Ислам шашин хүн төрлөхтөнд өгч болох зарим давуу талыг дурьдав.

- ✓ Диваажин ба мөнхийн орон
- ✓ Там ба гэмшил
- ✓ Жинхэнэ аз жаргал болоод энх тайван
- ✓ Өмнө үйлдсэн бүх нүглийн өршөөл

## БҮЛЭГ 3 : Исламын ерөнхий ухагдахуун.

Энэхүү бүлэгт хүмүүсийн ихэвчлэн асуудаг асуулт хариултын тухай дурьдав.

- Ислам шашин ба терроризм
- Эмэгтэй хүн исламд эзлэх байр суурь
- Ислам шашны эрх тэгш байдал ба ахан дүүсэг холбоо
- Ислам шашин дахь гэр бүлийн төлөвшилт

# НЭГДҮГЭЭР БҮЛЭГ

## Ислам шашны үнэний тухай зарим баталгаа

Аллах эзэн гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с)[1] ыг өөрийн үнэнч элч болохыг нотлохын тулд түүнд олгосон олон гайхамшигууд байдаг. Эдгээр гайхамшигууд гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с)-ыг үнэхээр Аллах Эзэний зүгээс ирсэн үнэнч элч болохыг баталсан бөгөөд тэрхүү баталгаануудаас хамгийн гайхамшигтай нь ариун "Куран Кэрим" эргэлзээгүй Эзэний үг, гарцаагүй Аллахын зүгээс илгээгдсэн, тэрний үг, үсэг бүр энгийн хүн бичээгүй гэдгийг илтгэсэн байдаг. Энэхүү баталгаануудаас зарим зүйлийг товч дурьдъя.

[1] "(с.а.с)-хэмээх товчилсон гурван үсгийн утга нь: Ислам шашны хуулинд зааснаар гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с)-ын нэр алдар дурьдагдсан тохиолдолд хаалтанд бичих эсвэл хэлэх ёстой үг юм. Түүний утга нь: (саллаллахү алэйхи ва саллам)- (Аллах түүнийг адислан ерөөж сайшаан магтах болтугай) гэсэн утга агуулдаг ерөөл үг юм.

# “Куран Кэрйм”- дэхь Шинжлэх Ухааны ид шидийн гайхамшигууд

Ариун Куран Кэрим нь эргэлзээгүй Аллах Эзэний үг бөгөөд түүнийг сахиусан тэнгэр Жэбрэйлээр дамжуулан гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с) -д илгээсэн болой. Тэрбээр гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с) Аллах Эзэний зүгээс ирсэн ариун үгсийг, үг үсэг орхихгүй цээжилэн өөрийн анд найз нар болон хамтран зүтгэгчид нартаа айлддаг байсан бөгөөд тэдгээр анд найз нар нь гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с) - тэй хамт давтан уншидаг байжээ.

Гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с) Аллах Эзэний үг болох Куран Кэрмйг – ийг Аллах Эзэнтэй хамгийн ойрхон орших сахиусан тэнгэр Жэбрэйлд жил бүр эхнээс нь аваад төгсгөл хүртэл шалгуулдаг байжээ. Гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с) амьдарлынхаа сүүлийн өдрүүдэд Эзэний элч Жэбрэйлтэй хамт Куран Кэрмийг хоёр удаа хянасан байна.



“Куран Кэрйм”

Тэрбээр мусалман сүсэгтэн олон Куран сударыг манай эриний өмнөх 14 - р зуун жилийн тэртээгээс өнөө хүртэл нэг ч үг үсэг гээхгүйгээр цээжлин ирсэн байна.

“Куран Кэрйм” нь маш нууцлагдмал хэлбэрээр илгээгдсэн байдаг тул тэрний нэг үсэг бүү хэл, нэг орхиц нь солигдох эсвэл гээгдвээс бүхэл бүтэн нэг бүлэг тэр чигээрэй утгаа алддаг байна.

Манай эриний 14 – р зуун жилийн тэртээ буусан Куран судар нь, Шинжлэх Ухааны эрдэмтэн доктороуд дөнгөж сая нээж байгаа нээлтүүдийг дурьдсан байдаг. Энэ нь Куран сударыг эргэлзээгүй Аллах Эзэний үг гэдгийг нотлож бйана.

Энэхүү аугаа зүйлийг энгийн хүн бичих боломжгүй гэдгийг нотлон харуулсан нь :

Шинжлэх Ухааны эрдэмтэд орчин үеийн арга хэрэгсэлийн тусламжтайгаар нээж байгаа нээлтүүдийг манай эриний өмнөх 14- р зууны үеэс хэн ч урьдчилан мэдэх боломжгүйд орших юм. Үүнийг хянаад үзэхэд энгийн нэг нь зохиогоогүй нь тодоос тод баталгаа болно. Энэхүү нээлтүүдийн талаар зарим хэсгиийг товчхон дурьдахыг хичээв.

## А. “Куран Кэрйм” хүний үр хөврөлийн үе шатын тухай

Аллах эзэн куран судармт хүний үр хөврөлийн тухай айлдахдаа :

**(وَلَقَدْ خَلَقْنَا الْإِنسَانَ مِن سُلَالَةٍ مِّن طِينٍ {12} ثُمَّ جَعَلْنَاهُ نُطْفَةً فِي قَرَارٍ مَّكِينٍ {13} ثُمَّ خَلَقْنَا النُّطْفَةَ عَلَقَةً فَخَلَقْنَا الْعَلَقَةَ مُضْغَةً فَخَلَقْنَا الْمُضْغَةَ عِظَامًا فَكَسَوْنَا الْعِظَامَ لَحْمًا ثُمَّ أَنشَأْنَاهُ خَلْقًا آخَرَ فَتَبَارَكَ اللَّهُ أَحْسَنُ الْخَالِقِينَ {14})**

**“ Бид хүнийг бүтээхдээ хатаж хувхарсан шавраар дүрслэв, дараа нь түүнийг бат бөх, бууръ суурьтай үр болгов, энэхүү үрийг дусал цусан нөж болгон өөрчилөв,тэрбээр дусал цусан нүжийг маханцараар хучив, энэхүү маханцарыг иж бүрэн**

**ясаар хэлхэв, тэрхүү яснуудыг бие мах бод болгон өөрчилөв,дараа нь түүнийг арьсаар гадарлаад төгс төгөлдөр хүн болгон амь хайрлав. Хараач!!!. Ямар азтай юм бэ!., тэр бол эргэлзээгүй Аллах эзэн тань аугаа бүтээгч бөлгөө".** ( ***Муминуун бүлэг 12,13,14,- р ишлэл*** )

Энэхүү бүлэгт хоёр удаа дурьдагдсан الْعَلَقَةَ "Алака" гэдэг араб үг нь 3 утга агуулсан байдаг. Харин الْمُضْغَةَ "Мудга" гэдэг үг нь 2 утга агуулсан байдаг. Одоо эдгээр үгсийн утгыг товч тайлбарлая.

**1.** الْعَلَقَةَ **-** "Алака" гэдэг үгийн нэгдүгээр утга нь:

"Хануур хорхой" гэсэн үг юм. Хүний үр хөврөлийн анхан шатны хэлбэр дүрсийг хануур хорхойтой харьцуулбал маш ижил төстэй байдаг байна. Тус байдлыг нэгдүгээр зураг дээрээс тодорхой харж болно. Үр хөврөл нь бойжилтын үед эхийн цусаар тэжээл авдагын адил, эрдэмтэдийн судалгаагаар хануур хорхой ч адил бойжилтийн үед эхийнхээ цусаар тэжээл авдаг байна.

**2.** الْعَلَقَةَ **-**"Алака" гэдэг үгийн хоёр дахь утга нь:

"Өлгөгдсөн зүйл" гэдэг утга агуулдаг байна. Бид 2,3- р зураг дээрээс харж байгаа шиг үр хөврөл нь эхийн саванд хэрхэн өлгөгдсөн байгааг олж харах боломжтой.

**3.** الْعَلَقَةَ - "Алака" хэмээх үгийн гурав дахь утга нь: "Цусан нөж" гэсэн утга агуулдаг байна. Үр хөврөлийг микроскопын тусламжтайгаар харахад

цусан нөжтэй адил болохыг харж болно. Үр хөврөлийн бойжилтийн үед их хэмжээний цус хуралддаг нь үүнтэй холбоотой юм байна. Бид тэрхүү байдлыг 4- р зурагнаас тодорхой харж болно. Бид 4-р зураг дээрээс харж байгаа шиг энэ үед үр хөврөл дэхь цус нь 3-н долоо хоног цусны эргэлт явагддаггүй учраас энэхүү үе дэхь үр хөврөлийн байдал нь цусан нөжтэй адилхан болдог байна.

Энэхүү ганц үгийн гурван утгыг, Куран судартаа айлдсан шиг хүний үр хөврөлийн үе шатыг хэрхэн дэс дараалаар нь ангилан агуулсан нууцын өчүүхэн хэсгийг микроскопын тусламжтайгаар авсан зургаар баталгаа болгон харуулахыг хичээв.




**Зураг 1 :** Тус зураг дээр хүний үр хөврөлийн анхан шатны байдал хануур хорхойтой хэрхэн төстэй болохыг харуулсан байна.




**Зураг 2 :** Бид тус зураг дээрээс хүний бие мах бодын бойжилтийн үе шат эхийн хэвлийнд хэрхэн өлгөгдсөн байгааг харж болно.

**Зураг 3 :** Тус зурагнаас микроскопын тусламжтайгаар авсан, хүний үр хөврөл нь эхийн хэвлийнд тогтоод 15 хоножбайгаа байдлыг харж болно. Энэхүү эсийн бодит хэмжээ нь ойролцоогоор 0,6 мм юм байна.






**Зураг 4 :** Тус зураг дээр хөгжилийн шатандаа байгаа хүний биеийн үр тогтсон эсийг дүрсэлжээ.

**Э**нэхүү зургийг гадна талаас нь дүрсэлвэл хуримтлагдсан цусан нөжтэй адил шинжтэй байна.

Ариун Куран судрат айлдахдаа хүний үр хөврөлийн хоёрдугаар үе шат нь الْمُضْغَة "Мудга" буюу махан хэсэг юм.

Араб хэлэнд мудга гэдэг үг нь хоёр утга агуулдаг.

1. الْمُضْغَة - Махан хэсэг, маханцар

2. الْمُضْغَة - Зажилагдсан зүйл

Хэрвээ хэн нэгэн зажилаж буй бохио мудгахын үетэй харьцуулвал, зажилагдсан бохь нь мудгахын үе дэхь үр хөврөлтэй ижил төстэй болохыг 5,6- р зурагнаас тодорхой харж болно.

Эрдэмтэн судлаачид болон мэргэжлийн баг бүлгийхэн орчин үеийн маш хүчтэй багаж текникийг ашиглан микроскопын тусламжтайгаар нээсэн энэхүү нээлтийг, 14-р зуун жилиийн тэртээ амьдарч байсан Мухаммэд (с.а.с) хэрхэн яаж мэдэв?



**Зураг 5** : Эхийн хэвлийнд 28 хоносон эсийн хэв байдал. Тус зураг дээр эс бодит хэмжээтэй болж харагдаж байна. Яагаад гэвэл нуруу болон шүдний ул мөр ажиглагдаж эхэлжээ. Эсийн бодит хэмжээ нь 4 мм болсон байна.

**Зураг 6 :** Мудгахын түвшинд жөгжиж байгаа хүний үр тогтсон эсийг зажилсан бохины хэсэгтэй харьцуулж харвал. Энэ хоёр хоорондоо хэр зэрэг ижил болохыг харж болно.

**А :** Мудгахын үед хөгжиж байгаа хүний үе тогтсон эс. Бид зураг дээрээс нуруулны яс болон шүдний мөрүүдийг харж байна

**.Б :** зажилагдсан бохины хэв байдал.




**Үр хөврөлийн тухай эрдэмтэн судлаачидын үзэл бодол болон нээсэн нээлтүүдээс.**

1.Hamm ба Leeuwenbook нар нь 1677 онд сайжруулсан микроскопыг ашиглан хүний өндгөн эсийг, гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с)[1] - аас 1000 жилийн

---

1 "(с.а.с)-хэмээх товчилсон гурван үсгийн утга нь: Ислам шашны хуулинд зааснаар гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с)-ын нэр алдар дурьдагдсан тохиолдолд хаалтанд бичих эсвэл хэлэх ёстой үг юм. Түүний утга нь: (саллаллахү алэйхи ва саллам)- (Аллах түүнийг адислан ерөөж сайшаан магтах болтугай) гэсэн утга агуулдаг ерөөл үг юм.

дараа судлан нээсэн анхны эрдэмтэн боловч хүний өндгөн эс эмэгтэй хүний бэлгийн эрхтэнд очихдоо маш жижиг хэмжээний хүний хэв маягыг агуулж очидог хэмээн буруу тодорхойлсон байна.

2. Профессор Keith L. Moore нь : Анатоми болон хүний үр хөврөлийн талаар мэргэжсэн дэлхийн хамгийн алдартай эрдэмтэн бөгөөд 8- н хэлрүү орчуулагдсан “хөгжиж буй хүн” хэмээх номын зохиолч юм.

Энэхүү нон нь Америкийн Нэгдсэн Улсын тусгай хорооноос сонгогдож хүлээн зөвшөөрөгдсөн шилдэг уран бүтээл бөгөөд шинжлэх ухаанд өргөнөөр байр суурь эзэлдэг байна. Доктор Keith L. Moore нь Канад улсын Торонто хотод Торонто их сургуулийн анатоми буюу эсийн биологийн профессор юм. Мөн анагаах ухааны факультэтид орлох эрхлэгч, бөгөөд 8 жилийн турш анатомийн салбарын дарга байсан байна.

Доктор Keith L. Moore нь 1984 онд Канад улсын анатомийн салбар дахь хамгийн нэр хүндтэй шагналыг хүртжээ.

Тэрээр 1981 онд Саудын араб улс дахь анагаах ухааны 7- р их хурлын үеэр профессор Keith L. Moore хэлэхдээ :

“Хүний үр хөврөлийн хөгжилийн тухай Куран судагт дурьдсан бүлгүүдийг, эрдэм шинжилгээний чиглэллээр баримтлан тайлбарлахдаа би маш их баяртай байна”. “Миний судлалын үр дүнд энэхүү Куран судярын

бүлгүүд эргэлзээгүй Аллах эзэний зүгээс гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с)-д илгээгдсэн мэдээ" гэжээ.

"Учир нь энэхүү нээлтүүд, Куран судар дэлхий ертөнцөд ирээд 14-н зуун жилийн дараа бий болж байгаатай холбоотой юм. Тиймээс гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с) гарцаагүй Аллах Эзэний элч болохыг гэрчилж байна". Хуралд оролцогчидийн нэг нь профессор Moore – с асуухдаа : Тэгвэл та Куран судар нь Аллахын үг гэдэгт итгэж байна уу? Гэж асуухад. Профессор Moore хариулахдаа : "Надад үүнийг хүлээн зөвшөөрөхөд огтхон ч хүндрэл байхгүй" гэжээ.

Профессор Moore хурлын үеэр хэлэхдээ: "хүний үр хөврөлийн үе шатууд Куран сударт дурьдсан шиг дэс дараалаараа бойжидог бөгөөд энэ нь эрдэмтэн судлаачдыг маш их гайхашруулдаг билээ.

Сүүлийн 4 жилийн туршид Куран болон Хадист хийсэн эрчимжүүлсэн судалгаан, хүний үр хөврөлийг ангилах явдал шинэ тохьтолцоог бий болгож байгаа бөгөөд энэ нь 7-р зуунд тэмдэглэгдэж үлдсэн гэдэг нь гайхалтай явдал юм. Үүний нууц юунд оршин?

Хэдийгээр Aristotle хүний үр хөврөлийн шинжлэх ухааны үндэслэгч боловч. 17-р зууны үеэд шувууны өндгөнд хийсэн судалгаанаар нугасны үр хөврөлийг олж мэдсэн боловч тэрээр энэхүү нээлтийнхээ талаар нэг бүрчлэн фактудыг[1] дурьдаж чадаагүй юм.

1 Факт-нээлт

Үр хөврөлийн түүхээс эхлээд 20-р зуун хүртэл түүний үе шат болон ангилалын тухай тодорхой зүйл нээгдээгүй билээ. Тиймээс Куран дахь хүний үр хөврөлийн дүрслэлүүд шинжлэх ухааны мэдлэг дээр бичигдсэн байх боломжгүй юм. Яагаад гэвэл тэр үе 7-р зуун байсан учир хамгийн зохистой дүгнэлт бол энэхүү мэдлэгүүд нь гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с)-д Аллах Эзэний зүгээс олгодсон мэдлэг юм.

Мөн гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с) шинжлэх ухааны мэдлэг бүү хэл бичиг үсэггүй хүн байсан бөгөөд энэ талаар нэг бүрчлэн мэдэх боломжгүй байсан билээ”.

## Б. “Куран кэрйм” уулсын тухай

Дэлхийд чанар чансаа, нэр хүндээрээ толгойлж буй олон арван их сургуулийн харцыг татаж чадсан “Дэлхий ертөнц” хэмээх нэгэн ном бий. Түүний зохиолчийн нэг нь профессор Emeritus Frank Press юм. Тэрээр Америкийн Нэгдсэн Улсын ерөнхийлөгч Jimmy Carter- ийн шинжлэх ухааны зөвлөгч байсан бөгөөд үндэсний шинжлэх ухааны ерөнхийлөгчөөр 12 жил ажилжээ. Профессор Emeritus Frank Press “Дэлхий ертөнц” хэмээх алдарт номондоо бичихдээ :

Уулсын доор газарт маш бат бөх шигдсэн үндэс бий гэдгийг нээжээ.Тэр үндэс нь гадас мэт газарт лав шигдсэн байдаг учраас уулсын бат бөх чанарыг хадгалдаг байна. Бид 7,8 буюу 9-р зургаас харж болно.

Аллах эзэн ариун Куран судартаа айлдахдаа :

(أَلَمْ نَجْعَلِ الْأَرْضَ مِهَادًا {6} وَالْجِبَالَ أَوْتَادًا {7})

**“Бид, газар дэлхийг та нарт зориулж хивс болгон бүтээв.Харин уулсыг багана,гадас болгон бүтээв”.**
**( Нэба бүлэг 6,7- р ишлэл )**




**Зураг 7 :** уулсын доор уултайгаа холбоотой гүнзгий үндэс газар доогуур бий Болохыг харж байна.



**Зураг 8 :** уулс нь гадас мэт газрын гүнрүү лав зоогдсон байгааг харж байна.




**Зураг 9 :** тус зураг дээрээс уулсын ёроол газарлуу маш гүнзгий шигдсэн буй хэсгийг тодорхой харж байна.

Орчин үеийн шинжлэх ухаан уулсыг үндэстэй болохыг баталж байна. Заримдаа уг үндэс нь газрын гадаргаруу дээш өргөгдөн гарч ирдэг байна. Уулсын үндэс газрын гүн рүү хэрхэн шигдсэнийг дүрсэлж болох хамгийн зохистой зүйл нь газарт зоосон гадас юм.

Шинжлэх ухааны түүхийг сөхөн үзвэл 1865 онд Astronomer Royal, Sir George Airy нар нь анх уулс доороо үндэстэй болохыг тодорхойлсон байна.

Уулс нь дэлхийн гадаргууд маш чухал үүрэг гүйцэтгэдэг бөгөөд газрын гадаргуу дээр илүү дутуу газар хөдлөлтийг хяндаг байна.

Аллах эзэн ариун Куран судартаа айлдахдаа :

**(وَأَلْقَى فِي الأَرْضِ رَوَاسِيَ أَن تَمِيدَ بِكُمْ وَأَنْهَارًا وَسُبُلاً لَّعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ {15})**

**“Бид, та нарыг буудай мэт шигшигдүүлэхгүйн дулд газрын гадарга дээр нүсэр том даралт**

**болгож уулсыг бий болгов. Зөв шударга яваасай гээд гол мөрөн буюу зам харгуйг бүтээв”.**
**( Нахл бүлэг 15-р ишлэл )**

Орчин үеийн шинжлэх ухаан уулс нь дэлхийн гадаргууг тогтворжуулагч хүч хэмээн үздэг байна. Ийнхүү уулсыг дэлхийн гадаргууд чухал үүрэгтэй болохыг 1960-аад оны сүүлчээр шинжлэх ухаан баталжээ. Судлаачдын нэг нь, Мухаммэд (с.а.с)-ын үед уулсын бодит хэлбэрийн талаар мэдэх боломж байв уу? тухайн цаг үед хэн нэгэн уулсын үндэс болоод, тэдний чухал үүргийг тааж мэдэх боломж байсан уу? хэмээсэнд...

Тэр үе нь 7-р зуун байсан бөгөөд одоо бидний амьдарч буй 21-р зуунд шинжлэх ухааны орчин үеийн техник технологын тусламжтайгаар өдөр, шөнө, нойр хоолгүй судласаны эцэст энэхүү нээлтийг нээж байгаа нь хачирхалтай. Тиймээ энэхүү нээлтийг Куран судларт айлдсан байдаг нь, Аллах Эзэний зүгээс хүн төрлөхтөнд илгээсэн судар бөгөөд гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с) түүний үнэнч элч болохыг нотлож байна.



## В. “Куран Кэрйм” дэлхий ертөнц үүслийн талаар

Орчин үеийн одон орны шинжлэх ухааны багийн хамт олон дэлхий ертөнцийн анхны байр байдал, хэв маягын талаар судлахдаа, тэр үед гараг ертөнц огт үгүй байсан бөгөөд зөвхөн уул, утаа, манан байсан хэмээн тодорхойлолт хийсэн байна.

Шинжлэх ухаан хэлэхдээ : “Од, гараг анх бий болохдоо үүл манан хуримтлагдан од, мичид бий болсон хэмээн үздэг”. ( Тэрхүү байдлыг 10, 11-р зурагнаас тодорхой харж болно.) энэхүү зургийг шөнө дунд маш хүчтэй микроскопын тусламжтайгаар, од гараг утаалаг материалаас бүрэлдэж байгаа хэсгийг авсан байна.

Аллах Эзэн ариун Куран сударт айлдахдаа :

**(ثُمَّ اسْتَوَى إِلَى السَّمَاء وَهِيَ دُخَانٌ فَقَالَ لَهَا وَلِلْأَرْضِ اِئْتِيَا طَوْعًا أَوْ كَرْهًا قَالَتَا أَتَيْنَا طَائِعِينَ {11})**

**“Утаа манан мэт хөх тэнгэр чи сонс.!!! Бид чамайг үгүйгээс бий болгов!. Та хоёрт хандан айлднам, миний аугаа их өгөөмөрд талархан магтахтун!.” ( фуссилат бүлэг 11- р ишлэл )**

Куран сударын зарим бүлэгт айлдахдаа **: “Газар, дэлхий, нар, сар, од гараг, тэнгэр огторгуй, диваажин ба тамыг утаа манан, тоос шорооноос бий болгов, Энэ нь тэдний бодит шинж чанар юм”** Гэсэн байдаг.

Аллах Эзэн өөр нэг бүлэгт айлдахдаа :

**( أَوَلَمْ يَرَ الَّذِينَ كَفَرُوا أَنَّ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ كَانَتَا رَتْقًا فَفَتَقْنَاهُمَا وَجَعَلْنَا مِنَ الْمَاء كُلَّ شَيْءٍ حَيٍّ أَفَلَا يُؤْمِنُونَ {30})**

**“үгүйсгэн няцаагч нар сонсохтун!. Тэнгэр огторгуй болон газар дэлхий нь : Утаа манан, тоос шороо байхад энэ бүхнийг ялган салгаж, урлан бүтээж энэ байдалд авч ирэв!. Бүх амьтаныг усаар бий болгосныг огт бодож ухаарахгүй гэж үү?!!**

**одоо болтол итгээгүй байна гэж үү?!!!." хэмээн айлдажээ. ( Анбияа бүлэг 30- р ишлэл )**

Dr. Alfred Kroner нь дэлхийд алдартай газар судлагч бөгөөд Герман улсын Johannes Gutenberg их сургуулийн газар зүй, геологийн тэнхимийн эрхлэгч юм байна.

Dr. Профессор Alfred Krone : "Гэгээн Мухаммэд (с.а.с) хаанаас ирсэн бэ хэмээн бодохдоо........ "Тухайн үед хэн нэгэн ертөнцийн үүслийн талаар мэдэх боломжгүй юм". Яагаад гэвэл орчин үеийн шинжлэх ухаан сүүлийн үеийн дэвшилтэй технологын хүчээр олон жилийн турш судласны эцэст энэхүү нээлтийг хийж чадсан байдаг. Харин 14 зуун жилийн тэртээ цөмийн физик хөгжөөгүй үед хэн нэгэн дэлхий ба диваажингийн үүсэл гарал нэг болохыг хэрхэн яаж мэдэв?" гэжээ.



**Зураг 10 :** Бид тус зураг дээрээс газар дэлхийг бий болгогч утаа манан, хэрхэн огторгуйд шинэ од бүрдүүлж байгаа хэсгийг харж байна. Тэрбээр бүрэлдэхдээ тоос, шороо, манан болон газ зэргийг хуримталуулан бүрэлддэг байна.



**Зураг 11 :** Nebula хэмээх одны гэрэлтүүлэх чадвар нь 60 жил гэрлийн хурдаар явах газрын хэмжээг эзэлдэг байна. Газ болон тоосны нөлөөгөөр бий болсон энэхүү нүсэр том одыг тус зурагнаас тодорхой харж байна.

## Г. "Куран кэрйм" хүний уураг тархины тухай

Гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с)-ыг ариун "Каба"-д мөргөл үйлдэхийг нь хориглон, хэл амаар доромжилсон буруу номтнуудад, Аллах Эзэн энэхүү ишлэллийг илгээжээ.

**(كَلَّا لَئِن لَّمْ يَنتَهِ لَنَسْفَعًا بِالنَّاصِيَةِ {15} نَاصِيَةٍ كَاذِبَةٍ خَاطِئَةٍ {16})**

**“Ээ буруу номтонууд та нар! Хэрвээ энэ үйлдсэн зүйлээ үл зогсоовоос, тэднийг дагзны үснээс чинь чирэн, дүрэлзсэн улаан галруу шидэх болно!! Тэрээр тамд мөнхийн шатах болно! Тэрхүү буруу номтоны хэлийг нь сугалан магнайг нь шатаах болно”!!!. ( Алак бүлэг 15,16- р ишлэл )**

Куран судар яагаад хүний магнай хэсэгт худал, хуурмаг бичээстэй байдаг хэмээн дурьдав? Яагаад хүн биш магнай юм бол? Дух ба гэм нүгэлтэн хэмээх үгс хоорондоо ямар ялгаатай бэ?

Хүний гавлын ясны хэсгийг 12- р зурагнаас харахад тархины өмнө хэсэг дэхь магнайг олж харах боломжтой.

Физиологи ( бие судлал ) нь хүний магнай хэсэг ямар үүрэг гүйцэтгэдэг талаар юуг хэлэв?

Анатоми ба Физиологийн “Мөн чанар” хэмээх номонд тархины урд хэсэг ямар үүрэг гүйцэтгэдэг талаар өгүүлэхдээ : Хүний үйлдэлийн үндэслэл хэсэг нь магнай хэмээн тодорхойлжээ. Мөн тус номонд бичсэнээр гавлын ясны өмнө хэсэг нь дээд талтайгаа нягт холбоотой болохыг дурьдсан байна.

Тиймээс тархины урд хэсэг нь ; Төлөвлөх, өдөөн хатгах, сэргээх мөн сайн, муу үйл явдлыг болон худал, үнэнийг илтгэдэг юм байна. Куран судрат айлдсан байдаг шиг хүний худал, үнэн хэлж буйг магнай хэсэг нь тодорхойлдог байна.




**Зураг 12 :** Бид тус зураг дээрээс хүний гавлын яс Болон түүний хэсгүүд мөн дурьдаж буй магнай хэсэг нь тархины урд хэсэгт байрлаж буй байдлыг харж байна.

Доктор Профессор Keith L. Moore – ийн хэлсэнээр : Эрдэмтэн судлаачид нь энэхүү үйл ажиллагааг сүүлийн жарин жилийн дотор нээсэн байна.

## Д . "Куран Кэрйм" далай тэнгис болон гол мөрний тухай

Орчин үеийн шинжлэх ухаанд далай тэнгисийн ус хоорондоо нийлэх үед тэднийг холилдуулахгүйн тулд ямар нэгэн зүйл саад болдгийг нээжээ.

Далай тэнгис бүр өөр өөрийн тусгай температур, давсны нягттай байдаг бөгөөд өөр хоорондоо огт харилцан адилгүй юм байна. Жишээлбэл : Газар дундын тэнгисийн усны дулаан, давсжилт, нягтаараа Атлантийн далайгаас бага байдаг байна.

Тус хоёр далай хоорондоо залгаатайгаар Гибралторын хоолойнд нийлж 1000 метр орчим урсахдаа холилдохгүй явсаар хоёр тийшээ салдаг байна. Энэхүү хоёр далай маш догшин бөгөөд өндөр давалгаатай боловч ямар нэгэн саадын нөлөөгөөр хоорондоо үл холилддог байна.(бид энэхүү гайхамшигийг 13-р зурагнаас тодорхой харж болно).




**Зураг 13 :**Газар дундын тэнгис нь давсны хэмжээ болон температур, нягт зэргээрээ Атлантийн далайгаас ялгаатай байдаг. Бид Гибралторын хоолой тус хоёр далайг хэрхэн тусгаарлаж байгааг харж байна.

Аллах Эзэн Куран судaрт : Энэхүү хоёр далай нэг нэгэнтэйгээ нийлдэг мөртлөө ямар нэгэн зүйлийн улмаас холилддоггүй болохыг дурьдсан байдаг.

**(مَرَجَ الْبَحْرَيْنِ يَلْتَقِيَانِ {19} بَيْنَهُمَا بَرْزَخٌ لَّا يَبْغِيَانِ {20})**

**“ Та нарт: Ашиг тусыг нь үзэг гээд хоёр далай бий болгов! Анзаарсана уу!!? Тэр хоёр нийлдэг боловч ямар нэгэн зүйл тэднийг холилдуулахгүй байгааг! Үүнийг зөвхөн Эзэн тань л хийж чадах болно!” ( Рахман бүлэг 19,20-р ишлэл )**

Яагаад Куран судар давстай болон цэвэр усны талаар бичээд, хоёр далайг хоорондоо холилдоггүйн учрыг бичээгүй юм бол?

**Аллах Эзэн Куран судартай айлдахдаа :**

**(وَهُوَ الَّذِي مَرَجَ الْبَحْرَيْنِ هَذَا عَذْبٌ فُرَاتٌ وَهَذَا مِلْحٌ أُجَاجٌ وَجَعَلَ بَيْنَهُمَابَرْزَخًا وَحِجْرًا مَّحْجُورًا {53})**

**“Далай тэнгис, гол мөрнийг бий болгохдоо, хүмүүний амны цангаа гаргах цэвэр ус болон давстай гашуун болохыг хүртэл мэдэгдсэн билээ ! Алах Эзэн энэ хоёр тэнгисийг холилдуулахгүйн тулд хооронд нь хөшиг татсан бөлгөө ! тиймээс хэзээч үл холилдох болно !!!” хэмээжээ**

( *Фуркан бүлэг 53-р ишлэл* )

Аллах Эзэн Куран судартай давстай болон цэвэр усны талаар айлдахдаа хөшигний тухай дурьдав. Мөн энэхүү хоёр далайг холилдуулахгүйн тулд хөшиг татав хэмээн айлдав. Яагаад? Тэр хоёр холилдож болохгүй гэж үү ?

Орчин үеийн шинжлэх ухаан цэвэр ус болон далайн давстай ус хоорондоо эрс тэрс ялгаатай болохыг нээсэн байна. 14-р зурагнаас хоёр шугамны хооронд давстай болон цэвэр ус нь ялгагдсан байгааг харж болно.




**Зураг : 14** Дагуу хөндлөн зураас нь давсны хэмжээг харуулж байна. Бид зураг дээрээс цэвэр ус болон давстай усны түвшинг ялгаж харж болно.

Дээрх нээлтийг температурын өндөр хэмжигч болон давсжилт ба нягтын орчин үеийн багаж зэвсэгийн аргаар саяхан нээсэн байна. Мэдээж хүний нүд болон мэдрэмж нь тус хоёр далайн ус хоорондоо холилдохгүй байгааг анзаарч чадахгүй шүү дээ. Тэрний адил хүний нүд давстай болон цэвэр усны заагийг мөн ялгаж харж чадахгүй билээ ....... Гэтэл энэ бүх нууц хаанаас яаж ирэв?

## E. “Куран Кэрйм” далайн гүн болоод дотоод давалгааны талаар

Аллах Эзэн Куран сударт айлдахдаа :

(أَوْ كَظُلُمَاتٍ فِي بَحْرٍ لُّجِّيٍّ يَغْشَاهُ مَوْجٌ مِّن فَوْقِهِ مَوْجٌ مِّن فَوْقِهِ سَحَابٌ ظُلُمَاتٌ بَعْضُهَا فَوْقَ بَعْضٍ إِذَا أَخْرَجَ يَدَهُ لَمْ يَكَدْ يَرَاهَا وَمَن لَّمْ يَجْعَلِ اللَّهُ لَهُ نُورًا فَمَا لَهُ مِن نُّورٍ {40})

**"Буруу номтон болон олон бурхан шүтэгчдийн бодол санаа ба мэдрэхүй нь захгүй далай мэт хав харанхуй бөлгөө. Далайг давалгаа, түүний дээгүүр дахиад нэг давалгаа, тэрний дээр үүлс бүрхсэн байдгын адил тэдний дотоод сэтгэл, мэдэрхүй нь далайн ёроол мэт хав харанхуй бөлгөө. Тэд харагдахын тулд хичнээн гараа өргөсөн ч үл үзэгдэх болно. Аллах Эзэн хэн нэгэнд гэрэл гэгээ үл хайрлаваас, тэд мөнхөд тэнгисийн ёроол мэт түнэр харанхүй байх болно." хэмээжээ**

**( нур бүлэг 40-р ишлэл )**

Дээрх ишлэлд айлдсан мэт далай тэнгисийн ёроолыг түнэр харанхуй ноёлодог байна. Судлаачид далайн усны 200 метрээс доош түвшинд гэрлийн туяа нэвтэрч чаддаггүй болохыг нээжээ. Ийнхүү далайн гүнд гэрэл гэгээ байдаггүйн адил 1000 метрийн гүнээс гэрлийн цацраг ч олж харах боломжгүй болохыг ( 15-р зурагнаас ) тодорхой харж болно.

**Зураг 15 :** Нарны гэрлийн 3-30 % - ийг далайн гадаргүй ойлгодог бөгөөд үлдсэн хэсэг нь 200 метрийн гүнд нэвтрэн янз бүрийн өнгүүдийг уусгаж далайн цэнхэр өнгийг гаргадаг байна.



Шинжлэх ухаан далайн гүн хав харанхуй болохыг сүүлийн үеийн техник технологийн ачаар саяхан нээж тогтоожээ. Далай тэнгисийн гүнд бүх зүйл давалгаагаар хучигдсан байдаг, уг давалгааны дээгүүр мөн өөр нэг төрлийн давалгаа байдаг. Куранд айлдахдаа зөвхөн хоёрдугаар давалгаа бөгөөд тэрний дээгүүр үүлс бүрхсэн байдаг хэмээн айлдав. Харин

Нэгдүгээр давалгаа гэж юу вэ?

Шинжлэх ухаан үүнийг нээхдээ далайн гүнд, 2-дугаар давалгаанаасаа хэлбэрийн хувьд ялгаатай өөр нэг төрлийн давалгаа байдгыг тогтоожээ. Тэр нь 1-дүгээр давалгаа бөгөөд далай тэнгисийн доод хэсэг нь дээд хэсгээсээ нягтаарай ялгаатай байдаг байна. Гэхдээ тус хоёр давалгаа хэлбэрийн хувьд төстэй. Дотоод давалгаан хүний нүдэнд харагдахгүй боловч температур, нягт зэргийг хэмжсэнээр үүнийг тодорхойлж болно. Бид тэрхүү байдлыг (16 дугаар зурагнаас ) тодорхой харж болно.

**Зураг 16:** усны дотоод давалгаанууд өөр хоорондоо ялгаатайБайдаг. Нэгдүгээр давалгаа нь хоёрдугаар давалгаанаасаа бага, шат хэлбэрээр давалгаалдаг болохыг харуулж байна.



# Ё : “Куран Кэрйм” үүлсиин тухай

Шинжлэх ухаан : Борооны үүлс маш нарийн дэс дараалалтайгаар бүрэлдэн бий болдог ба салхи, үүлс нь хэрхэн бүрэлддэг талаар судалжээ. Үүлсийн төрлүүдээс нэг төрөл болох бөөн үүлийг эрдэмтэд судлахдаа тэрээр хэрхэн бүрэлддэг ба хэрхэн бороо, мөндөр, оруулж аянга гаргадаг болохыг судалсан байна.

Тэрхүү бөөнө үүл нь дараах байдалаар бүрэлддэг болохыг тогтоожээ.

1. Агаар мандал дээрх бутархай үүлс салхинд туугдан хуримтлагдсаар бөөн үүлийг үүсгэдэг байна.

2. Жижиг үүлс хоорондоо нэгдэж том үүл болно. 18,19-р зурагнаас харж болно.

3. Жижиг хэмжээний үүлс нь хоорондоо бөөгнөрснөөр маш том хэмжээний үүл болдог байна. Тэрхүү том хэмжээний үүлс нь бусад хэсгүүдийнхээсээ илүү хүчтэй байдаг учраас тэрээр дээшээ хөөрсний нөлөөгөөр бөөн хэлбэртэй болж тогтоно. Ийнхүү өндөрт байрласан үүлийн доод хэсэг хүчтэй байдаг ба үүнээс бороо орж, улмаар бороо улам улам ширүүсэнэ.

Бороо улам хүчтэй болдогын шалтгаан нь борооны бөөн үүлс хэр өндөрт оршисноос шалтгаалдаг байна. Бид 19,20,21-р зурагнаас харж болно.

**Зураг 17 :** Хиймэл дагуулын тусламжтайгаар авсан тус зурагнаас үүлс хэрхэн хуримтлагдаж байгаа байдлыг ажиглавал салхины чиглэлийг олж болох юм. зураг дээрх сумнууд салхины чиглэлийг заасан байна.




**Зураг 18 :** Үүлсийн жижиг хэсгүүд тодорхой зайтай ижил зүгт нүүж байгааг бид доороос харахдаа цул том үүл мэт хардаг билээ. Энэхүү зурагнаас тодорхой харагдаж байна.






**Зураг 19 :** Бие биенээсээ хол орших жижиг үүлс нэг нэгэнтэйгээ нэгдэн "Бөөн" үүл болон дээшээгээ хөөрдөг байна. Тэрхүү бөөн Үүл нь хэр том болохыг борооны ус илтгэнэ.

**Зураг 20 :** Дээш өргөгдсөн бөөн үүл нь агаарын нөлөөгөөр бороо Болдог байна.




Аллах Эзэн Куран судартаа айлдахдаа :

أَلَمْ تَرَ أَنَّ اللَّهَ يُزْجِي سَحَابًا ثُمَّ يُؤَلِّفُ بَيْنَهُ ثُمَّ يَجْعَلُهُ رُكَامًا فَتَرَى الْوَدْقَ يَخْرُجُ مِنْ خِلَالِهِ وَيُنَزِّلُ مِنَ السَّمَاءِ مِن جِبَالٍ فِيهَا مِن بَرَدٍ فَيُصِيبُ بِهِ مَن يَشَاءُ وَيَصْرِفُهُ عَن مَّن يَشَاءُ يَكَادُ سَنَا بَرْقِهِ يَذْهَبُ بِالْأَبْصَارِ {43}

**“Эзэн тань үүлсийг уян, зөөлөн, өнгөлөг бүтээснийг харахтун. Тэрхүү хөвөн мэт уяхан бүтээлийг жолоодон нэг нэгэнтэй нь нэгтгэн, дараан тэднийг овоолон нягтруулан, та нарт бороо, аянга болгон илгээв!. Тэрхүү бороо нь баян, ядууг үл ялган уул нуруу, хонхор, гүдгэр гэхгүй бүх зүйлд эрх тэгш оногдож байгааг харахтун!. Энэ нь Аллах Эзний тань хязгааргүй өгөөмөр хишигийн өчүүхэн хэсэг болой!!.”**

**( нур бүлэг 43-р ишлэл )**

Цаг уур судлаачид үүлсийн энэхүү нарийн бүтэц зохион байгуулалтын талаар онгоц, бөмбөлөг, хиймэл дагуул болон бусад багаж зэвсгийг ашиглан салхины хөдөлгөөн, чийгшилт зэргийг тогтоож мэджээ. ( 21-р зурагнаас харж болно ).

Аллах Эзэн дээрх бүлэгт айлдахдаа : Үүлс хэрхэн бөөгнөрч бороо, мөндөр үүсгэдэг болохыг айлдав. Харин доорхи ишлэлд аянга, мөндөр хэрхэн яаж үүсдэг болохыг дурьджээ.

**(أَلَمْ تَرَ أَنَّ اللَّهَ يُزْجِي سَحَابًا ثُمَّ يُؤَلِّفُ بَيْنَهُ ثُمَّ يَجْعَلُهُ رُكَامًا فَتَرَى الْوَدْقَ يَخْرُجُ مِنْ خِلَالِهِ وَيُنَزِّلُ مِنَ السَّمَاءِ مِن جِبَالٍ فِيهَا مِن بَرَدٍ فَيُصِيبُ بِهِ مَن يَشَاءُ وَيَصْرِفُهُ عَن مَّن يَشَاءُ يَكَادُ سَنَا بَرْقِهِ يَذْهَبُ بِالْأَبْصَارِ {43})**

**"Эзэн тань уул мэт үүлнээс мөндөр буулгав, тэр хүссэн зүйлээ онох болно!. Түүнтэй цуг аянга илгээв. Тэрхүү аянга маш догшин бөгөөд түүнээс гарсан гэрэл хүний нүдийг сохлох хүч чадалтай болой!!". ( нур бүлэг 43-р ишлэл )**

Цаг уурчид дээрх ишлэлд дурьдсан тэрхүү уул мэт бөөн үүл нь 25.000 – 30.000 ft бөгөөд 4.7 – 5.7 мм өндөрт оршидог болохыг тогтоожээ.

**Зураг 21 :** Бөөн үүл



Бид энэхүү ишлэллээс магадгүй асуулт гаргаж болох юм. Ишлэл дээр мөндөрийн тухай дурьдахдаа яагаад аянгатай цуг дурьдсан юм бол? энэ нь мөндөр аянгыг үүсгэдэг гэсэн үг үү? тэгвэл бүгдээрээ “Цаг уур судлал” хэмээх номон дээр юу бичсэнийг үзэцгээе.



Тус номонд бичихдээ маш өндөрөөс буух мөсөн дуслууд цахилгаанжсаны улмаас газарт буухдаа аянга үүсгэдэг гэжээ. Мөн үүнтэй адил эерэг, сөрөг агаар нийлэх үед тохиолдоно. Тэдгээр нь : үүлс бөөгнөрөн нийлэх үед эерэг, сөрөг гэж хоёр хуваагддаг байна. Сөрөг цэнэг нь үүлний доод хэсэгт оршидог харин эерэг цэнэг нь үүлсийн дээд хэсэгт оршидог бөгөөд үүлэнд хуримтлагдсан мөсөн дусал нь даацаа алдан унах үедээ сөрөг цэнэгтэй мөргөлдөн аянга үүсгэдэг хэмээн эрдэмтэд тогтоожээ. Гэвч уг нээлт 17-р зууны үед Аристотлийн санал дээр тулгуурлан саяхан нээгдсэн байна.

Тэрээр хэлэхдээ : “Атмосфер нь чийглэг ба хуурай гэсэн хоёр төрлийг агуулдаг. Тэнгэрийн дуу нь : Хуурай агаар үүлтэй зөрчилдөх үед гардаг. Харин цахилгаан нь : Хуурай болон чийглэг хөрсний улмаас бүрэлддэг” гэжээ. Гэхдээ энэхүү нээлт нь 14-н зуун жилийн өмнө Куран Кэрймд дурьдсан нь гайхамшиг билээ.....

## Ж : “Куран Кэрйм” дэхь гайхамшигуудийн талаарх эрдэмтэн судлаачдын үзэл бодол

Шинжлэх ухааны нээлтнүүд болон эрдэмтэд судлаачдын тайлбарыг сонирхохыг хүсвэл “Энэ бол үнэн” хэмээх видеоноос хэрхэн тайлбар өгч байгааг үзэх боломжтой.

www.islam-guide.com Манай сайт уруу Тавтай Морилно уу.

1) “Dr. T.V.N Пэрсауд нь Канад Улсын Manitoba их сургуулийн анатомийн профессор, хүүхдийн эмч болон эрүүл мэндийн профессор бөгөөд төрөх тасагт эмэгтэйчүүдийн нөхөн үржихүйн шинжлэх ухааны профессор юм. Тэрээр 16 жил анатомийн салбарт даргын ажлыг гүйцэтгэжээ.

Доктор профессор Пэрсауд нь өөрийн нутаг дэвсгэр дээрээ маш нэр хүндтэй нэгэн бөгөөд 22 номын зохиолч юм байна.

1991 онд Канад Улсад анатоми судлалын хамгийн нэр хүндтэй шагнал хүртсэн байна. Тэрээр тэрхүү хүндэт шагналыг хүртэх үедээ гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с) -ын талаар хэмээн өгүүлжээ : “Гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с) энгийн нэг хүн байсан бөгөөд бичиг үсэг мэддэггүй байжээ. Үнэндээ бичиг үсэгний талаар биш 7-р зууны талаар хэлэхийг би хүсэж байна”.

“Агуу ухаантан ба гайхалтай уран илтгэл бичин, шинжлэх ухааныг гайхашруулсан үнэн бодит мэдлэгийн

талаар хэлэхийг би хүснэм. Тэр бичиг үсэггүй нэгэн байтлаа яаж энэ бүхнийг мэдсэний талаар хөндөхийг би хүснэм”. “Энэ нь ямар азтай боломж болохыг миний бие үл ойлгоном”

“Эрхэм доктор Moore нь : Гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с)-ын тухай тодорхой хэмжээний зөв нээлттэй мэдлэг өгсөн. Миний бие ч гэсэн бодохдоо Энэхүү агуу мэдлэг нь энгийн нэгнээс гарахгүй бөгөөд түүнд ямар нэгэн заагч, сургагч байсан. Тэр нь эргэлзээгүй Аллах Эзэн болохыг огтхон ч эргэлзэхгүй байна”. Гэжээ

Доктор профессор Пэрсауд нь өөрийн хэд хэдэн номонд гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с) -ын сургаалиас болон Аллах Эзэний ариун Куран сударын зарим бүлэг, ишлэлийг хавсаргасан байна. Мөн тэрхүү бүлэг ишлэл болон гэгээн элчийн сургаалиар баталгаа болгон өөрийн оролцсон хурал, лекцүүддээ дурьддаг байжээ.

2) Dr. Joe Leigh Simpson нь Америкийн Нэгдсэн Улсын анагаах ухааны их сургуулийн захирал, молекул ба гений шинжлэх ухааны профессор юм. Үүний зэрэгцээ Америкийн Fertility society- ын дарга байжээ.

Тэрээр 1992 онд төрийн албан ёсны тушаалаар маш нэр хүндтэй хэд хэдэн шагнал хүртсэн байна. Доктор профессор Simpson нь : Гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с) -ын сургаалиудаас доорх хоёр сургаальд судалгаа хийхдээ...

Гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с) өгүүлэхдээ :

Сургааль 1. **“Хүн бүхэн, эхийн хэвлийд бойжихдоо 40 өдрийн дотор хүн хэлбэрээ олдог юм”.**

Сургааль 2. **“Хүний үр хөврөл 40 хоногийн дотор боловсроход, Аллах Эзэн түүнийг хэлбэржүүлэх ба сонсгол, хараа, арьс, өнгө, мах буюу ясыг нь бүрэлдүүлэхээр сахиусан тэнгэр илгээдэг юм”** гэжээ.

Dr. Joe Leigh Simpson нь : Гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с)-ын энэ хоёр сургаальд маш гүн агуулга бий болохыг судалжээ. Эрдэмтэд хүний үр хөврөлийн анхан шат нь эхний 40 өдөрийн дотор эргэлзээгүй хүн хэлбэртэй болдгийг тогтоожээ.

Тэрээр, гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с) -ын тэрхүү сургааль ямарч эргэлзээгүй зөв болохыг мэдрэн, нэгэн лекцийн үеэр доорхи санаа бодлыг илэрхийлжээ.

“Энэхүү хоёр сургааль нь : Хүний бүрэн бүтэцийг 40 хоногийн дотор бий болдгийг мэдэгдсэнийг харвал, бид орчин үеийн шинжлэх ухаанаар үнэн болохыг нотолсон билээ. Гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с)-ын цаг үед шинжлэх ухаан бүү хэл ямарч багаж зэвсэг байгаагүй юм.

“Өөрөөр хэлбэл шинжлэх ухаан болон шашин хоорондоо ямарч зөрчилдөөнгүй. Тиймээс бид, Аллах Эзэний үг болох Куран Кэрймд айлдсан шиг, шинжлэх ухааны нээлтийг зөвхөн ариун Куран судраас л олох болно” гэжээ.

3) Dr. E Marshall Johnson нь : Америкийн Нэгдсэн Улсын Tomas Jefferson их сургуулийн анатоми ба биологийн хүндэт профессор юм.

Тэрээр Daniel Baugh Institute -ын анатомийн профессор, салбарын дарга бөгөөд захиралын үүргийг давхар гүйцэтгэдэг байжээ. Мөн хөгжил дэвшилт нийгэмлэгийн

даргын ажлыг 22 жил хийхдээ 200-аас илүү туурвил хэвлэжээ.

1981 онд Саудын Араб улс дахь анагаах ухааны 7-р их хуралаар профессор Johnson судалгааныхаа үр дүнг мэдэгдэхдээ : “Куран Кэрйм нь харь гарагаас хөгжил дэвшилт, эрдэм мэдлэгийг өвөрлөн нисэж ирээд хэлбэр дүрсээ олсон юм биш. Та бидний мэдэж байгаагаар орчин үеийн шинжлэх ухаан тогтоосны адил хүний үр хөврөлийн бойжилтийг Куран судерт дэс дараалллаараа өгүүлсэн байдаг нь гайхалтай билээ. Иймээс Куран судар нь харь гарагаас биш эргэлзээгүй Аллах Эзэний үг болохыг миний бие гэрчлэхдээ сэтгэл хангалуун байна” гэжээ.

4) Dr. William W. Hay нь олонд танигдсан далай, тэнгис судлаачдын нэг билээ.

Тэрээр Америкийн Нэгдсэн Улсын Colorado их сургуулийн геологи шинжлэх ухааны профессор. Мөн Америкийн Нэгдсэн Улсын Miami их сургуулийн Rosenstiel далай ба атмосфер (агаар мандал) шинжлэх ухааны эрхлэгч байжээ. Профессор Hay нь Куран Кэрймд дурьдсан далай, тэнгис, гол мөрний тухай судалсаны эцэст хэлэхдээ : “Энэхүү гайхалтай мэдээллийг Куран судараас олж харахдаа маш их сонирхол татсан зүйл болохыг мэдрэхийн зэрэгцээ Түүнийг хаанаас яаж ирсэн болохыг үл ойлгоном. Гэхдээ түүнийг улам илүү судлан, сонирхол татаж буй тэр гайхамшигийг олохын төлөө хичээх болно” гэжээ.

“Миний бие бодохдоо тэр ер бусын мэдээ бөгөөд түүнийг зөвхөн бурхан л мэдэх болно” гэжээ.

5) Dr. Gerald C. Georinger нь Америкийн Нэгдсэн Улсын Georgetown их сургуулийн эс биологийн салбарт анагаах ухаан, үр хөврөл, сурган хүмүүжүүлэх ухааны захирал ба дэд профессорын үүрэг гүйцэтгэдэг байна. Тэрээр Саудын Араб Улс дахь 8-р их хурлын үеээр хийсэн судалгаануудаа тайлагнахдаа :

"Куран сударын хэсэг ишлэлд хүний үр хөврөлийн бойжилтийг нэгд нэгэнгүй айлдсан байдаг билээ" "Үүнийг ажиглан, дүрслэн тайлбарлах, хэрхэн бойжих гэх мэт зүйлийн тухай урьд өмнө шинжлэх ухаанд тэмдэглэгдээгүй байдаг. Энэ бүх зүйл хэдэн зуун жилийн өмнө зөвхөн Куран судартбичигдсэн болох нь Аллах бурхан илгээсэн гэдэгт миний бие хүлээн зөвшөөрч байна" гэжээ.

6) Dr. Yoshihide Kozai нь Япон Улсын Tokyo хотын их сургуулийн хүндэт профессор, Mitaka Tokyo Япон Улсын үндэсний тэнгэр судлал ба одон орны судлах төвийн захирал юм байна.

Тэрээр мэргэжилийнхээ талаар өгүүлэхдээ :

"Одон орны бүтэц, дэлхий огторгуйн байр байдлыг судлан олж харахад Куран Кэрйм бидний хувьд маш их нөлөө үзүүлэв. Яагаад гэвэл бид орчин үеийн багаж зэвсгийг ашиглан од гарагийн өчүүхэн хэсгийг харж болно. Гэтэл Куран Кэрйм- ийг уншиж судласны ачаар илүү ихийг олж нээсэн билээ".

"Тиймээ цаашдаа дэлхий ертөнцийг илүү их таниж мэдэхийн тулд ашиглах зүйлээ олсон гэж үзэж байна" гэжээ.

7) Dr. Профессор Tejatat Tejasen нь Тайланд Улсын Chiang Mai их сургуулийн анатоми судлалын дарга.

Түүний өмнө  Chiang Mai их сургуульд анагаах ухааны салбарын захирал байжээ.

Тэрээр Саудын Араб Улс дахь анагаах ухааны их хурлаар хэлэхдээ : “Миний бие сүүлийн 3 жилийн турш Куран сударыг сонирхов. 14-н зуун жилиин өмнө “Куран Кэрйм”-д бичигдсэн, шинжлэх ухааны аргаар нээгдсэн нээлтүүд үнэн болохыг бид бүгд итгэдэг билээ”.

“Тиймээс, гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с) нь  уншиж мэдэхгүй бөгөөд бичиг үсэггүй байсан учир, тэрхүү Куран судар Аллах бурханы зүгээс Мухаммэд (с.а.с)-д илгээгдсэн судар болохыг шинжлэх ухаан нотолж байна”. “Миний бодлоор тэрхүү аугаа хүчтэн эргэлзээгүй Аллах бурхан юм”. “Тийм ч учраас Мусалмаанчуудын өдөр тутмын хэллэг болох (Аллах Эзэн ганц бөгөөд Мухаммэд (с.а.с) түүний үнэнч элч) гэдэг өгүүлбэрийг хэргэлэдэг байна”.

“Тиймээ гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с)-ыг Аллах Эзэний үнэнч элч гэдэгт эргэлзээгүй итгэх ёстой цаг үе ирсэн гэж бодож байна”. Үгийнхээ төгсгөл болгож, энэхүү нэр хүндтэй их хурал гайхамшигтай болохыг дурьдахын ялдамд өндөр амжилт хүсэн ерөөе.

Энэхүү их хурал нь зөвхөн шинжлэх ухааны талаар биш шашин судлалын талаар болдог нь үнэхээр гайхалтай юм. Миний бие энэхүү хуралд оролцсоноор нөлөө бүхий эрдэмтэн судлаачидтай танилцан, анд найз болсондоо туйлын их баяртай байна. Мөн миний бие энэ нөлөө бүхий их хуралд оролцсоноор “ **Ла илаха иллаллах мухаммэд расуллуллах”** өөрөөр хэлбэл **(Аллах Эзэн ганц бөгөөд Мухаммэд (с.а.с) түүний элч)** болохыг батлан Мусалман болсон маань маш бахархууштай юм” гэжээ.

Эрхэм уншигчид та бүхэн Куран Кэрйм болон гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с)-ын талаар мөн шинжлэх ухааны гайхамшигуудын талаар улам их мэдлэг авахыг хүсвэл www.islam-guide.com сайтруу зочилоно уу.

## *Ариун "Куран Кэрйм"-ийн үлэмжийн хүч чадал*

Аллах Эзэн ариун Куран сударт айлдахдаа :

**(وَإِن كُنتُمْ فِي رَيْبٍ مِّمَّا نَزَّلْنَا عَلَى عَبْدِنَا فَأْتُواْ بِسُورَةٍ مِّن مِّثْلِهِ وَادْعُواْ شُهَدَاءكُم مِّن دُونِ اللّهِ إِنْ كُنْتُمْ صَادِقِينَ {23})**

**"Хэрвээ, элч Мухаммэд (с.а.с)-д буулгасан Куран сударт эргэлзэж байвал алив түүн шиг нэг бүлэг бичээдэх! Аллахаас өөр итгэж найддаг бүх зүйлээ дууд,хэрвээ хийж чадаагүй бол та нар хэзээч үл бүтээх болно. Тиймээс дүрэлзэн асах улаан галаас болгоомжлохтун. Аллах Эзэнийг, үгүйсгэгч болон түүнтэй эн зэрэгцэх хэн бүхнийг улаан галруу шидэх болно".**

*( бакара бүлэг 23,24-р ишлэл )*

Куран Кэрйм 14 зуун жилийн тэртээгээс өнөөдрийг хүртэл гоёмсог байдал, гүн утга, уран илтгэл, гарамгай бичиг, үнэн мэдлэг, урьдчилан хэлэх гэх мэт гайхамшигтай шинж чанараа хадгалсаар ирсэн билээ.

Куран судрын хамгийн богино бүлэг болох 108-р бүлэг ердөө 10-хан үгнээс бүрддэг боловч шинжлэх ухааны эрдэмтэн судлаачид утгыг нь бүрэн дүүрэн тайлж чадахгүйгээ хүлээн зөвшөөрсөн билээ. Энэхүү 10 үгтэй бүлэг нь ямар гүн утга агуулдаг болохыг шинжлэх ухааны эрдэмтэд ил тод харуулж байна.




**“Куран Кэрйм”-ийн хамгийн богино бүлэг болох 108-р бүлэг ердөө 10-хан үгнээс бүрддэг боловч шинжлэх ухааны эрдэмтэн судлаачид утгыг нь бүрэн дүүрэн тайлж чадахгүйгээ хүлээн зөвшөөрсөн байна.**

Гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с) нэгэн сургаальдаа өгүүлэхдээ : **“Аугаа хүчит Куран Кэрймтэй бүү тэрслэхтүн! Та бүхэнд маш муугаар нөлөөлөх болно!! Та бүхэн, эрхэс тэнгэр түүний тэнгэрлэг судар, элч нарт итгэхтүн! Аллах Эзэн орчлонг бүтээгч, ертөнцийн бүх зүйлийн анхны шалтгаан бөлгөө. Тиймээс хүн төрлөхтөн олон бурхан, янз бүрийн онгон шүтэхээ больж, зөвхөн Аллах Эзэнийг шүтэхтүн! Хойд нас, нөгөө ертөнц, диваажин ба там гарцаагүй бий бөлгөө. Олон бурхан шүтэгчид, Аллах Эзэнд тэрслэгч хэн бүхэн тамын галд шатна. Тиймээс та бүхэн Аллах Эзэний**

**заасан цорын ганц зөв замаар замнахтүн!”** хэмээн хуран цугласан олон түмэнд өгүүлжээ.

## *Тэнгэрлэг судруудад гэгээн элч мухаммэд (с.а.с)-ыг илгээхийг мэдэгдсэн нь*




Аллах Эзэн хүн төрлөхтөнд илгээсэн тэнгэрлэг судруудад гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с)-ыг дэлхий ертөнцөд, Аллах эзэний сүүлчийн элч болон илгээгдэхийг дурьдсан байдаг.

Аллах Эзэн хүмүүнийг зөв шудрага замд оруулахын тулд өөрийн үг яриаг эрхэм элч нарын амаар дажуулан хүн төрлөхтөнд илгээсэн байна.Тэдгээр тэнгэрлэг сударуудын хамгийн сүүлд илгээгдсэн дөрвөн ариун судар нь : 1.Гэгээн элч “Муса”-д “Таурат” 2. Гэгээн элч “Даут”-д “Зубур” 3.Гэгээн элч “Есүс”-т” Инжил” 4. Гэгээн элч “Мухаммэд” (с.а.с)-д “Куран Кэрйм” тус тус илгээгдсэнээс гэгээн элч Мухаммед (с.а.с)-д илгээгдсэн ариун “Куран кэрйм”-ээс бусад гурван сударыг Аллах эзэн хүчингүйд тооцсон байдаг

Учир нь тэрхүү гурван судар цэвэр нандин, эх сурвалжаа алдан хүмүүсийн гараар засварт орсон тул, Аллах эзэний зүгээс тэдгээр гурван сударыг хүчингүйд тооцон хүч чадлыг нь буцаан авсан болой.

Аллах Эзэний энэ гурван судар, гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с)-ыг дэлхий ертөнцөд мэндлэхээс өмнө буусан тул,

Аллах Эзэн энэхүү тэнгэрлэг сударуудад гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с)-ыг илгээхийг мэдэгдсэн байна.

Аллах Эзэн ариун “Таурат”-д айлдахдаа :

**“Эй Муса чи сайн сонс! би чамайг зөвхөн өөрийнхөө үнэнч элчээр сонгон өөрийн үг яриагаа чиний амаар дамжуулан хүн төрлөхтөнд илгээв. Хэн чиний үгийг буруушаан үл ойлговоос тэд нар миний зүгээс маш хатуу цээрлэл хүртэх болно” хэмээжээ.**

## А. Гэгээн элч “Муса” гэж хэн бэ?

Хүн төрлөхтөн зөвхөн эцэг Адам эх Хавагийн үр удам билээ. Аллах Эзэний хамгийн анхны элч гэгээн Адамаас эхлэн “Дауд”, “Муса”, “Есүс”, “Мухаммэд”(с.а.с) гэх мэт маш олон элч илгээсэн байна. Эрдэмтэдийн судлан тооцоолсноор, хүн төрлөхтөнд 124 мянган элч илгээгдсэн гэж үздэг байна. Эдгээр элч нараас ариун Куран сударты 25 элчийн нэрийг албан ёсоор дурьдсан байдаг.

Судлаачид хэлэхдээ: “124 мянган элч Эзэн тэнгэрийн зүгээс илгээгдсэн гэж үздэг боловч үнэн бодит тоог зөвхөн Аллах Эзэн л мэдэх болно” гэжээ.

Ийнхүү бусад элчийн адил Аллах эзэний зарлигаар дэлхий ертөнцөд илгээгдсэн гэгээн элч “Муса”-гийн талаар товчхон дурдъя : Гэгээн элч Муса нь : Мисир буюу Египит хотод эцэг Имраны хүү болон дэлхий ертөнцөд мэндэлжээ.

Эрхэм элч “Муса”-гийн аав Имран,түүний эцэг Яахсэр, түүний өвөг эцэг Кахас, түүний элэнц Нэсэб, “Яакуб” (а.с) түүний хуланц гэгээн элч Исхак (*Аллах түүнд ивээлтэй хандах болтугай ),* түүний элэн Ибрахим юм.

Аллах Эзэн гэгээн элч Муса-д бусад элч нарын адил ариун судар илгээсэн байдаг. Тэрхүү судар одоо Израйл Улсад орших еврейчүүдийн баримталдаг “Таурат” юм.

Аллах Эзэн гэгээн элч Муса-г дэлхий ертөнцөд илгээх болсон шалтгаан нь : Тэр үед Мисир орны цэрэг айрам газар дээрх бүх амьтай бүхнийг алж хядан, боолчлон дарамтлахын зэрэгцээ, Фираун хэмээх эртний Египитийн хааныг, биднийг бүтээгч их эзэн хэмээн түүнд мөргөн зарбирч, түүний нэрийг сонсмогц газартай наалддаг байжээ.

Тэрээр маш хэрцгий харгис бөгөөд өөрийгөө Аллах Эзэний оронд тавин эх дэлхийг эзэгнэн, Аллах Эзэнтэй эн зэрэгцэхийг санаархсан тул Эзэн тэнгэр түүнийг үгүй болгохоор гэгээн элч Муса-г илгээжээ.

Аллах Эзэн “Куран” судартаа айлдахдаа :

( ثُمَّ أَرْسَلْنَا مُوسَى وَأَخَاهُ هَارُونَ بِآيَاتِنَا وَسُلْطَانٍ مُّبِينٍ {45} إِلَى فِرْعَوْنَ وَمَلَئِهِ فَاسْتَكْبَرُوا وَكَانُوا قَوْمًا عَالِينَ {46})

**“Бид та бүхэнд сургааль, ишлэл,зарлиг,тушаал буулган элч Муса болон түүний дүү Хааруныг илгээв. Тэд, харгис хэрцгий дарангуйлагч (Фираун) болон түүний хамтран зүтгэгчид нарыг үгүй болгохын тулд эх дэлхийд элч болон Аллах Эзэний зүгээс илгээгдсэн бөлгөө.**

*( Муминун бүлэг 45,46-р ишлэл )*

Ийнхүү гэгээн элч Муса Аллах Эзэний зарлигаар харгис хэрцгий фирауны мөхлийг Улаан Тэнгисд живүүлэн, түүний сул дорой, олиггүй болохыг олон түмэнд гэрчилжээ.

Израйл улсын еврей нар ислам шашны эсрэг байдаг учир нь : Гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с)- ыг Аллах Эзэний элч биш, харин гэгээн Муса түүний цорын ганц элч бөгөөд зөвхөн бидэнд илгээгдсэн хэмээн маш том андууралд автагдан, Мусалмаанчуудыг үгүйсгэдэг билээ.

**Сануулга :** Еврейчүүд Аллах Эзэний зүгээс хараал хүртсэн омог бөгөөд дэлхийд хамгийн осолтой хүмүүсийн тоонд ордог байна. Энэхүү зүйлийн баталгаа болгож Куран судар айлдахдаа **: "Еврейчүүд миний зүгээс хараал хүртсэн овгуудын нэг бөлгөө" хэмээн Аллах Эзэн айлджээ.**

## Б. Израйл ба Араб улсын гарал үүсэл

Одоогоос хэдэн зуун жилийн тэртээ Аллах Эзэний зүгээс илгээгдсэн гэгээн элч Ибрахим нь үнэнч шударга хоёр хүүтэй байжээ. Тэрхүү хоёр хүү нь Аллах Эзэний таалллыг хүртэн дэлхий ертөнцөд гэгээн элч болон сонгогджээ. Тэрээр Гэгээн элч Ибрахимийн хоёр хүү Исмайл буюу Исхакын үр удам хоёр овог болон хуваагдсан байна.

Элч Исхакын үр удам нь : Израйл Улс бөгөөд одоогийн еврейчүүдийн үр сад юм. Харин гэгээн элч Исмайлийн үр удам нь : Гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с) бөгөөд одоогийн Араб Улс юм.

Тэрээр Аллах Эзэний элч Муса нь гэгээн элч Исхакын үр удам бөгөөд Аллах Эзэний дөрвөн том судар хүртсэн элч нарын нэг билээ.

Израйл Улсын эрдэмтэн судлаачид хэлэхдээ : “Гэгээн элч “Муса”-ын бидэнд Эзэнээс хайрласан судартаа, гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с)-ын тухай, ертөнцийг гэрэлтүүлэгч хэмээн дурьдсан байдаг” гэжээ.

**В. Аллах Эзэн өөрийн үг яриаг гэгээн элч нарын амаар дамжуулсан нь**

Эргэлзээгүй Аллах Эзэн өөрийнхөө үг яриаг гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с)-ын амаар дамжуулан хүн төрлөхтөнд илгээсэн бөгөөд сахиусан тэнгэр Жэбрэйл гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с) -д Куран Кэрйм яаж заасан тэр хэвэнд нь ямарч үг үсэгний алдаагүй хүн төрлөхтөнд түгээж чадсан байна.

Ислам шашны тэрс үзэлтэн буюу буруу номтонгууд ариун Куран сударыг гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с)-ын үг бөгөөд тэр өөрөө бичсэн хэмээн үгүйсгэдэг.

Аллах Эзэн ариун Куран судартаа айлдахдаа :

**“Энэхүү ариун судар нь Мухаммэд – ийн үг ч биш, бодол санаа ч биш, зөвхөн Эзэн тань Мухаммэд – ийн хэлээр дамжуулан хүн төрлөхтөнд илгээсэн ариун судар бөлгөө” хэмээн айлдсан байдаг.**

Аллах Эзэн өөр нэг бүлэгт айлдахдаа :

**“Би өөрийн үг яриаг элч Мухаммэд – ийн амаар дамжуулан хүн төрлөхтөнд сонордуулав” хэмээн айлджээ.**

# “Куран Кэрйм”-д өнгөрсөн үе ба ирээдүйн талаар

Аллах Эзэн Куран судартөнгөрсөн үе болон ирээдүйд болох зүйлийн талаар мэдэгдсэн байдаг. Эрдэмтэн судлаачид болон сүсэгтэн Мусалмаанчууд “өдөр өнгөрөх тусам “Куран Кэрйм” залуужин, өөр нэг утга санаа илэрхийлж байна” хэмээн үздэг.

Аллах Эзэн Куран судартайлдахдаа агуу хүчит Ром болон Перс улсын хоорондоо дайсагнах байдал мөн тэрхүү дайн хэдэн жилийн турш үргэлжлэхийг хүртэл дурьдсан байдаг.

Агуу хүчит Перс гүрэн Ромын цэрэг айрмаас давамгай хүчтэй байсан тул Ром улсыг төвөггүйхэн буулгаж авч чадсан боловч Ромын эзэн хаан тэвчээр шаардан цэрэг айрмаа хүчилэн базаан есөн жилийн турш Перс гүрэнтэй дайтсаны ачаар агуу хүчит Персийн цэрэг айрмыг бут цохин өөрийн эрх мэдэлдээ оруулж чадсан байна. Энэхүү дайны талаар ариун Куран судартайлдахдаа :

**غُلِبَتِ الرُّومُ {2} فِي أَدْنَى الْأَرْضِ وَهُم مِّن بَعْدِ غَلَبِهِمْ سَيَغْلِبُونَ {3} فِي بِضْعِ سِنِينَ لِلَّهِ الْأَمْرُ مِن قَبْلُ وَمِن بَعْدُ وَيَوْمَئِذٍ يَفْرَحُ الْمُؤْمِنُونَ {4}**

**“2/ Хүчит Ром Улс ялагдав.3/ Гэхдээ маш богино хугацааны дотор тэрхүү амссан шархаа буцааж нөхөх болно. Тэд эргэлзээгүй Персийг өвдөг сөгдөөх болно.4) Хэсэг хугацааны дараа аугаа хүчит Аллах Эзэн тань тушаал өгөх бөгөөд тэд ( Мусалмаанчууд ) Аллах Эзний тусламжтайгаар тэднийг бут цохих болно” хэмээжээ.**

**( Ром бүлэг 2,3,4-р ишлэл )**

Мөн ариун Куран сударт айлдахдаа : **Тэрхүү дайн Араб Улсын хойд хэсэгт орших нэгэн арлын талбарт болно.** хэмээжээ

Энэхүү аймшигт дайны тухай Бизанс улсын түүх судлаачид “Эртний Түүх” хэмээх номондоо маш тодорхой өгүүлсэн байдаг. Гарцаагүй энэ номонд бичсэн шиг хүчит Ром улсын айрам 613 онд Антакяа хэмээх газар маш эмгэнэлтэйгээр өвдөг сөхрөн зугтсан байна. Ялалт байгуулсан Перс гүрэн улам хүчирхийлэн хавь ойрын нутаг дэвсгэрийг тэр чигээр нь эзлэн авчээ. Хүнд шархдасан Ром улс сэтгэл санаагаар мөхөн, цэрэгийн гачигдалд орон, агуу Перс гүрнийг хэзээ ч ялж чадахгүй хэмээн сэтгэл гонсгор байлаа.

Гэтэл бүхнийг мэдэгч Аллах Эзэний Куран сударт, хүчит Ром улс эргэлзээгүй гурваас есөн жилийн дотор Перс гүрнийг мөхөлд унгаах болон хэмээн мэдэгдсэн ажээ.

613 онд бут цохигдсон Ром улс есөн жилийн дараа Ерминистан хэмээх улсын нутаг дэвсгэр дээр Персийн цэрэг айрамтай дахин нүүр тулсан бөгөөд агуу хүчит Ром улс 622 онд хүчит Перс улсыг бут цохин, өвдөг сөхрүүлж чадсан байна.

Ийнхүү Аллах Эзэний Куран сударт айлдсан шиг хүчит Ром улс ялалт байгуулж Аллах Эзэний мэдээ биелэлээ олсон бөлгөө.

Энэхүү аймшигт дайны тухай Эзэн тэнгэр ишлэл, бүлэг болгон айлдсан шиг, энэ мэт их хэмжээний мэдээ мэдээлэл, сануулга илгээгдсэн байдаг.

Гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с)-ын хүн төрлөхтөнд айлдсан сургаалиудаас хүртэл тодорхой цаг хугацаандаа биелэлээ

олсон зүйл байдаг байна. Энэхүү үнэн бодит биелэлүүдийн талаар уншихыг хүсвэл ислам шашны дамжуулан түгээх хамт олны бичсэн "Мөнхийн Гайхамшиг" хэмээх номноос дэлгэрэнгүй уншиж болно.

Гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с)-ын нэгэн сургаальд : [1]
**"Хэн, дэлхий дээр болох, садар самуун болон эрх тэгш байдлаа алдан, хүн төрлөхтөн хоорондоо эв эе алдагдах үед миний замаар явагчидад, Аллах Эзэний зүгээс маш гайхалтай шан харамж оногдох болно"** *гэжээ.*

Энэхүү сургаалиас харахад гэгээн элч маань ирээдүйд болох садар самуун, муу муухай зүйлийн талаар дурьдсан байгааг харж болох юм.

Тиймээ Аллах Эзэний зүгээс маш гайхалтай шан харамж хүртэхийг хүсвээс энэхүү зөв шударга замаасаа бүү хазайхтун!.

## *Гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с)-ын муужизээнүүдээс*

Муужизээ гэдэг нь : Аллах Эзэн өөрийн сонгосон гэгээн элч нартаа олгодог өвөрмөц чадвар юм. ( Өөрөөр хэлбэл "ер бусын гайхамшиг" гэсэн утгатай үг юм ).

1 Миний замаар явагчидын тайлбар : Тэр, эв найрамдал эрх тэгш байдал алдагдах өдөр "Аллах Эзэн мөнхийн ганц бөгөөд Мухаммэд түүний гэгээн элч" хэмээх Мусалмаанчуудыг өгүүлсэн байна.

Гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с) хүн төрлөхтөнд үзүүлсэн зарим ер бусын гайхамшигаас.

а/ Нэг өдөр бага үдийн мөргөлийн хугацаа болчихсон байсан хэдийч гэгээн элч болон түүний анд найз, хамтран зүтгэгч нар ариутгал хийх усгүй байсан учир гэгээн элч Аллах Эзэнд залбиран хоёр гараа саванд хийхэд гэгээн элчийн хурууны завсраас ус ундарч эхэлжээ. Энэ гайхамшигийн ачаар тэнд хуран цугласан дөрвөн зуугаад сүсэгтэн олон ариутгал аван мөргөлөө үйлдэж чадсан байна.

б/ Гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с) Мекке хотоос Мадина хотод нүүж ирсний дараа, Мадина хотын мусалмаанчуудад номлол айлддаг байсан байна. Тэрбээр номлол айлдахдаа нэгэн “хурмаа” жимсний модыг налан суудаг байжээ. Мадина хотын мусалмаанчуудын тоо улам нэмэгдсэнээр гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с) ард түмэнд харгадахуйц арай өндөр газар суух шаардлага гарсан байна. Тиймээс Аллах Эзэний гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с) өөртөө зориулан гишгүүртэй суудал хийлгэжээ. Нэгэн өдөр баасан гарагийн номлолоор шинэ суудалдаа сууж эхлэхэд, тэрхүү сүмийн нэг буланд нөгөө “хурмаа” жимсний мод ботгоноосоо хагацсан ингэний буйлах дуу мэт уйлжээ. Гэгээн элч уг модны дэргэд очин тэвэрсэнд тэрхүү дуу алга болжээ.

в/ Аллах Эзэний гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с)-ын хамгийн онцгой бөгөөд мөнхийн ер бусын гайхамшиг нь : Эзэн тэнгэрийн зүгээс илгээгдсэн ариун “Куран Кэрйм” билээ. Энэхүү ариун судар нь хүний зүрх сэтгэлийг уужруулж, дотоод ертөнцийг тайтгаруулагч бөгөөд мөнхийн номлол зарчмуудаараа бүх эрин зууны эрдмийн замыг гэрэлтүүлэгч билээ.

# Гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с)-ын амьдралаас

Гэгээн Мухаммэд (с.а.с[1]) ( *Аллах Эзэн түүнийг адислан ерөөж сайшаан талархах болтугай* ).

Тэрээр манай эриний 571 оны дөрөвдүгээр сарын 20 нд Рэбүл Аввал сарын 12 ны даваа гарагийн шөнө, үүр цайх үед Мекке хотод эрхэм Абдуллахын хүү болон хорвоод мэндэлжээ.

Эцэг Абдуллах эх Амина нар Курайш омгийн нэр хүндтэй язгууртны гаралтай дээд зиндааны хүмүүсийн нэг байжээ. Эцэг Абдуллах гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с)-ыг мэндлэхээс хоёр сарын өмнө хорвоогоос хальжээ. Аавгүй үлдсэн гэгээн элчийг өвөг эцэг Абдулмуталиб өөрийн хүү шигээ хайрлан хамгаалдаг байсан боловч хорвоогийн жамаар эрхэм Абдулмуталиб гэгээн элчийг 8 настай байхад насан өөд болсоны дараа түүний авга ах Абу Тоолиб асран өсгөжээ.

Гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с)-ыг мэндлэсэн өглөө дэлхий ертөнц ер бусын үлэмжийн гэрэл гэгээгээр дүүрэн гэрэлтсэн байна. Мөн маш олон гайхамшигт үйл явдал болжээ. Тэдгээрээс зарим хэсгийн товч дурдъя.

1 “(с.а.с)-хэмээх товчилсон гурван үсгийн утга нь: Ислам шашны хуулинд зааснаар гэгээн элч Мухаммэд /с.а.с/-ын нэр алдар дурьдагдсан тохиолдолд хаалтанд бичих эсвэл хэлэх ёстой үг юм. Түүний утга нь: (саллаллахү алэйхи ва саллам)- /Аллах түүнийг адислан ерөөж сайшаан магтах болтугай/ гэсэн утга агуулдаг ерөөл үг юм.

**Мянган жил ассан Мэжуса хэмэх гал шүтэгсэдийн шүтлэгийн гал нь гэнэт унтарсан байна. Тэрхүү гал мянган жил өвөг дээдсээс нь уламжлан шүтэж ирсэн бөгөөд ганц ч удаа унтраагүй юм байна. Мөн тэр үеийн буруу номтон буюу олон бурхан шүтэгчид, ариун “Каба”-г тойруулан тавьсан гурван зуун жаран ширхэг гар хиймэл бүгд бутран хагарсан байна. Мөн алдарт Иран улс маш хэрцгий цэрэг айрмаар давамгай байсан учир хүн ардыг толгой даран хяддаг байсан, дарангуйлал нь устаж сөнөсөн байна. Мөн Ираны Кисра хэмээх хааны хэнч үл нэвтэрч чадах бат бөх цагаан ордны арван дөрвөн багана нурж, аугаа Сава нуур ширгэсэн байна.**

Зургаан нас хүрсэн гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с) эх Аминагийн хамт Мадина хот дахь хамаатан садандаа айлчлах замдаа эцэг Абдуллахын булшинд очихоор замд гарчээ. Тэд эсэн мэнд Мадина хотод очин нэг сар айлчилаад нутаг буцах замдаа эцэг Абдуллахын булшийг эргээд, зам зуур эрхэм элчийн эх Амина хүндээр өвчлөн “Эбва” тосгонд нас баржээ.

Эрхэм Амина хамгаас хайрт бяцхан хүү Мухаммэд (с.а.с)-ыг цээжиндээ наан, ганц хүүгээ дахин хорвоогийн нүдээр харахгүй гэдгээ мэдэрсэн эх хүүгээ ширтэн байж хэлэхдээ : “Шинэ бүхэн хуучирдгийн адил бүх зүйл үгүй болдог юм. Тиймээс би ч гэсэн хорвоогийн жамыг даган ганц хүүгээ хойд ертөнцөд хүлээх болон”гэжээ.

Өнчин үлдсэн гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с)-ыг дээр дурьдсаны адил өвөг эцэг Абдулмуталиб 8 нас хүртэл нь халамжилж дараа нь авга ах Абу Тоолиб өөрийн хүү шигээ

хайрлан хамгаалж эрийн цээнд хүргэжээ. Гэгээн элч бага байхаасаа эхлэн мал маллан, жин тээх зэргээр ажил хөдөлмөр хийдэг байжээ.

Тэрээр анхны жин тээх ажлаар авга ах Абу Тоолибын хамт Шам хотын ойролцоо Бусра хэмээх тосгонд очихдоо, Бахира гэдэг пап ламтантай танилцжээ. Бахира хэмээх пап ламтан гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с)-ын дүр төрхийг хармагц шинэ гэрээнд дурьдагдсан сүүлчийн элчийн тэмдгийг олж харсан байна. Тэрээр Абу Тоолибд хандан хэлэхдээ: “Христийн шашинтангууд энэхүү хүүд хор хүргэж болох тул нутагруугаа хурдан буц” гэсэнд Абу Тоолиб, пап ламын үгэнд орон худалдаа наймаагаа тэндээ дуусгаад дүүгээ аван Мекке үрүү буцажээ.

Эрийн цээнд хүрсэн гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с) хувь заяаны эрхээр Мекке хотын худалдаачин чинээлэг амьдралтай бэлэвсэн авхай эрхэм Хатижатай дотносон гэрлэжээ.

Тэд хорин таван жилийн турш бие биедээ хайр халамжтай аж төрөн, хоёр хүү дөрвөн охинтой болсоноос охин Фатимаагаас бусад нь бага байхдаа нас баржээ. Эрхэм Хатижа, гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с)-ын халамжит гэргий байсан төдийгүй, түүний шашин, нийгэм улс төрийн үйл хэрэгт нь хүртэл тусладаг байжээ.

Гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с) дөчин нас хүрэхэд өөрт нь зарим нэг сонин хачин өөрчлөлт мэдэгдэж эхэлжээ. Гэгээн элч тэр үед Мекке хотын ойролцоо орших “Хира” уулын агуйд, орчлон ертөнцийг бүтээсэн Аллах Эзэнийг бодон бясалгал хийдэг байжээ.

Тэр үед гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с)-ын зүүдэлсэн зүүд нь биелэх, урьд өмнө хэний ч олж мэдээгүй олон үнэнийг маш тодорхой харж мэдэх зэрэг байдал зургаан сарын турш үргэлжилсэн байна. Тэр нь Аллах Эзэн гэгээн Мухаммэд (с.а.с) -ыг элчээ болгоход бэлтгэсэн ажээ.

Гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с) манай эриний 610 онд Рамазан сарын нэгэнд, даваа гарагийн шөнө “Хира” уулын агуйд бясалгал хийгээд сууж байх үед, тэнгэрийн элч Жэбрэйл, Аллах Эзэний ариун “Куран Кэрйм”-ийн анхны бүлэгийн эхний таван ишлэлийг буулгасан байна.

Аллах Эзэн, гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с)-д оногдуулсан үүрэг маш  эрхэм нандин боломжийн зэрэгцээ маш хүнд хариуцлагтай үүрэг байлаа.

Ислам шашинд итгэгч анхны мусалмаанчууд : Гэгээн элчийн гэргий Хатижа, эрхэм Али, Зэйд ибни хаарис болон гэгээн элчийн анд найз Абу Бэкир нар юм. Ийнхүү ард түмэн гэгээн элчид итгэн Аллах Эзэнийг шүтэхийн зэрэгцээ тэдний эсрэг үзэлтэн, дайснууд ч бий болжээ. Тэдгээр буруу номтонгууд, Аллах Эзэнийг үгүйсгэн гэгээн элчийг доромжлон Мусалмаанчуудыг дарлан зовоож хавчин, дээрлэхэж эхэлсэн байна. Учир нь: Тэр үед хүмүүсийн хооронд эрх тэгш байдал гэж огт үгүй мөн садар самуун, ёс суртахуунгүй байсанд, гэгээн элч тэдгээр хүмүүсийг зөв замд уриалан дуудсаны хариуд гэгээн элчийн эсрэг босон түүнийг хэл амаар доромжилжээ.

Тэрхүү исламын тэрс үзэлтэнүүдээс дурьдахад : Гэгээн элчийн авга ах Абу Лэхэб, Абу Жаахил, Ас ибни Уайл, Уайл ибни Муу ирээ, Үмэяэ ибни Халээф, Умбээ ибни Рэбияа нар нь толгойлогчид байжээ.

Ийнхүү исламын дайснууд өдөр шөнөгүй боон хавчиж, яргалан зовоосны эцэст Аллах Эзэн тэдэнд зарлиг буулган, тэд Мекке Хотоос Мадина хот уруу манай эриний 622 онд алдарт ислам шашны их нүүдэл болох Хижрэт хийсэн байна.

Тэрбээр Мекке хотоос Мадина хот уруу нүүдэллэсэн Мусалмаанчуу-дыг Мадина хотын ард түмэн баяр хөөр, дуу хуураар хүлээн авахын ялдамд тэдэнд хэрэгтэй бүх зүйлээр туслан, харж хандсан нь Ислам шашны түүхэнд тодоос тод тэмдэглэгдэн үлдсэн байдаг.

Ийнхүү гэгээн элч Аллах Эзэний зарлигаар Мекке хотод арван гурван жилийн турш зөвхөн Аллах Эзэн, хүн төрлөхтөний Эзэн мөн гэдгийг батлахын тулд буруу номтонгуудтай тэмцсэн байна. Дараа нь мусалмаанчууд Эзэний тааллаар Мадина хотод очисоноор аз жаргал, баяр хөөрөөр бялхан исламыг таниулсан нь тодхон билээ.

Гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с) Аллах Эзэний үнэнч боол болон хүн төрлөхтөнг зөв замд дуудахын зэрэгцээ маш эрэлхэг дайчин агуу их цэргийн удирдагч байжээ. Тийнхүү гэгээн элч Ислам шашны төлөө буруу номтонуудыг хэд хэдэн удаа дайны талбарт дуудсан байна. Тэдгээр дайнуудаас товч дурьдвал : Бэдрийн дайн, Ухудын дайн, Хэндэкийн дайн зэрэг том том дайнд оролцсоны зэрэгцээ Худайбэгийн хэлэлцээр хийсэн байна.

Гэгээн  элч Мухаммэд (с.а.с) Ислам шашны төлөө алд бие, амь насаа үл хайрлан Аллах Эзэний тушаалаар хүн төрлөхтөнг зөв замд оруулах мөн тэднийг ганц бурхан шүтүүлэхийн төлөө зүтгэсэний эцэст маш том амжилт бүтээн энэхүү ислам шашныг хойч үеийхэндээ үлдээсэн байна.

Аллах Эзэний гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с) хорвоод сүүлчийн өдрүүдээ өнгөрүүлэх үедээ хайрт охин Фатимадаа хандан ийнхүү хэлжээ : “ Аллахын элчийн охин Фатима! Чамайг, ертөнцийн төгсгөл болох тэр ширүүн өдөр аврах буянт үйл хийж үйлдэхийг хичээ.! Чи хичнээн миний охин болж төрсөн ч чамд ямарч нэмэргүй, тэр аймшигт өдөр би чамд тус болж чадахгүй” хэмээн охин Фатимадаа сүүлийн захиасаа хэлжээ.

Гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с) нас барахаасаа хоёр өдрийн өмнө анд найз нарынхаа тусламжтайгаар сүмд очин мөргөл үйлдээд, хуран цугласан ард түмэнд хандан хэлэхдээ : “Мусалмаанчуудаа! Хэрэв би хэн нэгэнд муу зүйл хийж гомдоосон бол буруугаа залруулж гэмээ цагаатгахаар энд та бүхний өмнө зогсож байна. Хэн нэгний тань буруушаан жанчсан бол ирж өшөөгөө авахтун. Хэн нэгэнд тань өр ширтэй бол ирж авлагаа авахтун”. хэмээн сүүлчийн үгээ хэлсэн байна.

Ийнхүү Аллах Эзэний сүүлчийн элч гэгээн Мухаммэд (с.а.с) жаран гурван насандаа (хижрийн арван оны рэбүл аввал сарын арван хоёр/ (миладийн зургаан зуун гучин хоёр оны зурагдугаар сарын арван хоёрны даваа гараг) ариун сүнсээ бүтээгч Эзэндээ даатган, Аллах Эзэний энх тайван уруу морилжээ.

Гэгээн элчийн булш Мадина хотын төв сүмийн дотор оршдог бөгөөд “Равда Мутаххара” хэмээн нэрлэдэг байна.

# *Исламын гайхамшигт өсөлт*

Ислам шашин анх үүссэн цагаасаа эхлээд одоо хүртэл хүн ардын ертөнцийг үзэх үзэл, аж төрөх ёс, эрхэмлэл, үнэт зүйл нь болон баримтлагдаж, олон арван улс гүрний нийгмийн амьдрал, олон улсын харьцаанд ч идэвхитэй нөлөөлж, эрин цаг үетэй хөл нийлүүлэн алхсаар ирсэн билээ.

Энэхүү гайхамшигт онцгой үйл явдал хэрхэн хувьсан өөрчлөгдөж ирсэн талаар товч дурдъя. *( Islam is the fastest-growing religion in America, a guide and pillar of stability for many of our people…)* Ойрын хэдэн жилийн хугацаанд ислам шашны хүн амын тооны ихэнх хэсэг нь Америкийн Нэгдсэн Улсаас гарч байна*. ( Hilary Rodham Clinton, Los Angeles Times )* Мөн Мусалман групүүдын дотроос хамгийн хурдан өргөсөн тэлж байгаа нь юм. *( Moslems are the world's fastest-growing group… the Population Reference Bureau, USA Today ).* Өнөөдөр дэлхий даяар ислам шашны талаар телевиз, радио, интернэт болон сонин сэтгүүлээр яригдаж байна. Жишээлбэл: Америкийн Нэгдсэн Улсын *( Geraldine Baum; News day Religion Writer, Newsday Ari L.Goldman, New York Times )* гэх мэт сувгаар дэлхий даяар цацагдаж байна. Энэхүү гайхалтай явдал исламыг, Аллах Эзэний зэгээс ирсэн үнэн шашин болохыг харуулж байна.

Манай ислам шашин зөвхөн цэвэр шашин шүтлэг биш, Арабын болон ислам шашинт бусад бүх улс орнуудын цаашдын хөгжил, замнал, соёл иргэншил, нийгмийн амьдралын бүх хүрээ салбарт ихээхэн нөлөө оролцоотой эдийн засаг, нийгэм, улс төр, үзэл суртал гэх мэт бүх зүйлийг харгалзан үздэг юм. Тиймээс Аллах Эзэний зүгээс сонгогдсон ислам шашин, улс орон, ард түмний шашин болсоор байна, байх ч болно.

# ХОЁРДУГААР БҮЛЭГ

# ИСЛАМЫН ЗАРИМ ДАВУУ ЧАНАРУУД

Нэгэн нийтийн төлөө, нийт нь нэгийн төлөө гэдэг үг байдаг шүүдээ. Тэрний адил исламд хамт олноороо нэг зүгт алхах нь ашиг тустай бөгөөд түүний зарим давуу чанарууд бий. Энэхүү хэсэгт исламын давуу чанаруудыг хэрхэн хожиж болохыг тулгуурлав.

## Диваажин ба мөнхийн орон

Аллах Эзэн Куран судартайлдахдаа :

**وَبَشِّرِ الَّذِين آمَنُواْ وَعَمِلُواْ الصَّالِحَاتِ أَنَّ لَهُمْ جَنَّاتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الأَنْهَارُ كُلَّمَا رُزِقُواْ مِنْهَا مِن ثَمَرَةٍ رِّزْقاً قَالُواْ هَـذَا الَّذِي رُزِقْنَا مِن قَبْلُ وَأُتُواْ بِهِ مُتَشَابِهاً وَلَهُمْ فِيهَا أَزْوَاجٌ مُّطَهَّرَةٌ وَهُمْ فِيهَا خَالِدُونَ {25}**

**“Хэн Аллах Эзэнд итгэн залбирч, буянт үйл үйлдвээс, Аллах Эзэн тэдний, хөл доогуур нь гол мөрөн урсах, цэцэрлэгт диваажинд үүрд мөнх үлдээх болно”.**

( *Бакара бүлэг 25-р ишлэл* )

Мөн өөр бүлэгт айлдахдаа :

**سَابِقُوا إِلَى مَغْفِرَةٍ مِّن رَّبِّكُمْ وَجَنَّةٍ عَرْضُهَا كَعَرْضِ السَّمَاء وَالْأَرْضِ أُعِدَّتْ لِلَّذِينَ آمَنُوا بِاللَّهِ وَرُسُلِهِ ذَلِكَ فَضْلُ اللَّهِ يُؤْتِيهِ مَن يَشَاء وَاللَّهُ ذُو الْفَضْلِ الْعَظِيمِ {21}**

**“Та нар Аллах Эзэнээс өршөөл гуйн, өргөн уудам тэнгэр огторгуй мэт диваажингийн төлөө тэмцэхтүн, Аллах Эзэнд болон түүний гэгээн элч нарт итгэгчдэд тэр ариун газар оногдох болно”.**

( *Хадид бүлэг 21-р ишлэл* )

Тиймээ диваажин бол ямарч эргэлзээгүй, Аллах Эзэний зүгээс Му’мин болон Мусалмаанчуудад шан харамж болон бэлтгэгдсэн газар юм. “Ажил хийвэл ам тосдоно” гэдэг шүүдээ. Тэрний адил, бид бүхэн хорвоо ертөнцөд сайн буянт үйл үйлдвээс хариуг нь дамжиггүй амсах болно.

Гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с) өгүүлэхдээ : **“Диваажинд ; Энэ хорвоод хүмүүсийн нүдээрээ үзэж, чихээрээ сонсоогүй, хүний санаанд оромгүй шан харамж, сайн сайхан зүйлс бий” хэмээн эрхэм элч сургаальдаа өгүүлсэн байдаг. Мөн диваажинд өвчин зовлон, айдас түгшүүр, уйтгар гуниг, хэрүүл уруул, огт үгүй бөгөөд тэнд хүн бүр мөнхийн залуугаараа бүх төрөл төрөгсөд болон амраг хайртайгаа амьдрах болно.** *хэмээжээ...*

Тиймээс Аллах Эзэний цээрлэсэн зүйлийг үл үйлдэх, Аллах Эзэний төлөө залбиран мөргөцгөөе. Сонголт бид бүхний гарт билээ...

Эзэн минь ээ! хэрэв бид эндэн мартвал, эсвэл будилж төөрөгдвөл биднийгээ өршөөж хайрла!.

Эзэн минь ээ! биднээс өмнөх боолчууддаа даатгасан хүнд бэрхийг бүү даалга... Биднийг гэтэлгэж хайрла!, Биднийг өршөөж хайрла!, Биднийг энэрч хайрла!.

## *Там ба гэмшил*

Аллах Эзэн Куран судараа айлдахдаа :

**وَلَوْ تَرَىَ إِذْ وُقِفُواْ عَلَى النَّارِ فَقَالُواْ يَا لَيْتَنَا نُرَدُّ وَلاَ نُكَذِّبَ بِآيَاتِ رَبِّنَا وَنَكُونَ مِنَ الْمُؤْمِنِينَ {27}**

**“Буруу номтон болон олон бурхан шүтэгчид дүрэлзсэн догшин галд шидэгдэх үедээ, аах ёоох хэмээн орьлон, хашгирч, Эзэн минь ээ биднийг өршөө, бидэнд дахин нэг боломж олгооч, таныг хэзээч үл үгүйсгэх болно, боломж байхад Мусалман болох минь ч яавдаа, хэмээн гэмшин гуйх болно!.”**

( *Ангам бүлэг 27-р ишлэл* )

Тиймээ Аллах Эзэн ариун “Куран Кэрим”-д нэг биш нэлээд хэдэн удаа дурьдахдаа, “**эй хүн төрлөхтөн минь та нарыг бүтээсэн Эзэнээ шүтэн бишир, тамын орноос аврагдахын тулд Мусалман болохтун**” хэмээн сануулсан байдаг. Зовлонгийн дараа жаргал гэж байдаг шүүдээ тэрний адил энэ хорвоод үнэнч шудрага зөв замаар явагсад, хойд насандаа дамжиггүй Аллах Эзэний зүгээс маш том бэлэг хүртэх болно.

Аллах Эзэн Куран судартай айлдахдаа :

"Тамын орны хамгийн ероолд нь мөнхөд үлдэгчид бол Мүнафик буюу хоёр нүүртэнгүүд хэмээн маш хатуу сануулсан байдаг. Тэрхүү хоёр нүүртэн, Мусалман байсан ч, буруу номтон байсан ч ялгаагүй бөлгөө.

Амь нэгт ахан дүүс минь хэн зовж шанлахыг хүсэх вэ дээ тиймээс зөв замаа өөрийн ухаалаг хүсэл зоргоороо дагаж мөрдөцгөөе. Аллах Эзэн биднийг тамын галаас аврах болтугай.

## *Жинхэнэ аз жаргал болоод энх тайван*



Жинхэнэ аз жаргал болоод энх тайвныг хүсвээс, Аллах Эзэн бидэнд хайрласан хоол хүнс, өглөг хишигийг нь зөв зохистой хэрэглэх юм.

Аллах Эзэн Куран судартай айлдахдаа :

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِينَ بَدَّلُواْ نِعْمَةَ اللّهِ كُفْرًا وَأَحَلُّواْ قَوْمَهُمْ دَارَ الْبَوَارِ {28}

**"Харахтун!, Аллах Эзэний хишиг буян, өглөг, хайр энэрэлийг үл мэдэгчид, ач тус мэдэрдэггүй хэн бүхнийг орох орон, идэж уух хоол хүнс, аз жаргалаас нь салгах болно!".** *хэмээжээ...*

( *Ибрахим бүлэг 28-р ишлэл* )

Аллах Эзэн өөр нэг бүлэгт айлдахдаа :

وَمَنْ أَعْرَضَ عَن ذِكْرِي فَإِنَّ لَهُ مَعِيشَةً ضَنكًا وَنَحْشُرُهُ يَوْمَ الْقِيَامَةِ أَعْمَى

**“Хэн Куран судараас нүүр буруулваас, энэ дэлхийд уйтгар гуниг, зовлон шаналал, хор хөнөөл, гачигдал, бэрхшээлтэй тулгарах болно. Үүний зэрэгцээ түүний хувьд маш давчуу амьдрал туулан ертөнцийн төгсгөлд сохор байдлаар дахин амьлах болно.**

( *Тааха бүлэг 124-р ишлэл* )

Энэ бүлэг ишлэлүүд, зарим хүмүүс мөнгөөр бүх зүйлийг худалдан авч чадах хүчтэй мөртлөө яагаад амиа хорлодгийг ойлгуулж болох юм. Жишээлбэл : Cat Stevens ( Юүсүф Исламыг ) харцгаая. Юүсүф Ислам нэг удаагийн тоглолтоороо 150.000 доллараас илүү ашиг олдог, алдар цуутай поп дуучин Мусалман болсныхоо дараа мөнгөнөөс олж чадаагүй аз жаргал энх тайвныг исламаас олсон байна.

## *Өмнө үйлдсэн бүх нүглийн өршөөл*

Олон бурхан шүтэгчид болон огт шүтлэггүй нэгэн, Мусалман болоход тэрний хувьд цоо шинэ цагаан хуудас нээгддэг байна. Өөрөөр хэлбэл тэдний урьд өмнө үйлдэж байсан бүх гэм нүгэл бурууг нь Аллах Эзэн өршөөн цагаатгадаг байна. Нэгэн өдөр Амар гэгч залуу гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с)-ээс ингэж асуужээ :

-“Үнэнч шударга болохын тулд надад баруун гараа өг” гэхэд

-“Гэгээн элч баруун гараа сунгасанд”

Амар өөрийн гараа буцааж татав.

-“Гэгээн элч тэрнээс, эй Амар чамд ямар нэгэн зүйл болов уу? хэмээн асуухад.

Тэр нэг болзол тавихыг хүсэв.

-Гэгээн элч дахин асуужээ “Ямар болзол”?

Амар хариулахдаа “ Аллах Эзэн гэм нүгэлийг минь өршөөхийг хүсэж байна” гэсэнд

-Гэгээн элч инээмсэглэн Амард хандан “Мусалман болоход урьд өмнө үйлдсэн бүх гэм нүгэл өршөөгддөг болохыг мэддэггүй байсан юм уу?” гэжээ.

Гэгээн элчийн энэхүү сургаалиас харахад, Аллах Эзэн хамгийн нигүүлсэнгүй, энэрэл хайр үзүүлэгч болох нь тодорхой байна. Гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с)-ын өөр нэг сургаальд өгүүлэхдээ :

**“Хэн нэгэн ач буянтай зүйл үйлдэхийг бодоод, түүнийгээ үйлдэж чадаагүй үед, бодсон сайн үйл нь нэг шан болон бичигддэг юм.хэрвээ түүнийг үйлдвээс араваас долоон зуу дахин илүү шан бичигддэг юм. Хэрэв хэн нэгэн ямар нэгэн муу зүйл хийхээр төлөвлөөд хийж чадаагүй тохиолдолд, нэг сайн үйл болон шан бичигддэг юм. хэрвээ түүнийг үйлдвээс нэг нүгэл болон бичигддэг. Аллах Эзэн хүсвэл түүнийг өршөөдөг юм”. хэмээжээ**

# ГУРАВДУГААР БҮЛЭГ :

# ИСЛАМ ШАШНЫ ОЙЛГОЛТУУД БА ТҮҮНИЙ ҮНДЭСҮҮД

## Ислам гэж юу вэ?

Ислам нь : Аллах Эзэний илгээсэн хамгийн сүүлчийн шашин юм. Аллах Эзэн Куран сударт айлдахдаа: “Ислам нь Аллах Эзэний зүгээс илгээгдсэн хамгийн сүүлчийн шашин бөгөөд үүний дараа ямар ч шашин илгээхгүй, мөн исламын зарчмууд нь энэ ертөнцийн төгсгөл хүртэл хүчин төгөлдөр байх болно” хэмээн айлдсан байдаг. Мөн ислам шашинг хүн төрлөхтөнд таниулж чадсан гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с) бол Аллах Эзэний хамгийн сүүлчийн элч билээ.

Ислам гэдэг нэрийг Аллах Эзэн өөрөө хайрласан бөгөөд ислам нь : Энх амгалан, зөв шудрага, өөгүй сайхан, хор нөлөөгүй гэсэн утга агуулдаг байна.

# *Ислам шашны үндсэн итгэлүүдийн талаар*

## А. Аллах Эзэнд итгэх итгэл :

**Итгэл бишрэлийн зургаан зарчмын хамгийн эхнийх нь Аллах Эзэнд итгэх итгэл юм.**

Амь нэгт ахан дүүс, ард түмэн минь та бүхэн энэ амьдарч буй орчин тойрноо сайтар ажиглан өөрийн мэргэн цэцэн оюун ухаанаараа бодон тунгаахтун. Энэхүү төгс төгөлдөр хэлж барашгүй гайхамшиг өөрөө өөрөөсөө бүрдсэн гэж, өөрийн мунхаг, сохор ухаанаа бүү нээхтүн.!

“Куран Кэрйм”-ийн 112-р “Ихлас” бүлэг



Аллах Эзэн Куран сударт айлдахдаа :

بسم الله الرحمن الرحيم

قُلْ هُوَ اللَّهُ أَحَدٌ {1} اللَّهُ الصَّمَدُ {2} لَمْ يَلِدْ وَلَمْ يُولَدْ {3} وَلَمْ يَكُن لَّهُ كُفُوًا أَحَدٌ

**“1/Ямар ч эргэлзээгүй Аллах Эзэн ганц бөлгөө.2/Аллах Эзэн мөнх.3/Тэр төрүүлэхгүй, өөрөө төрөөгүй болой.4/Түүнтэй энэ тэнцэх зүйл огт үгүй”. Хэмээн ариун судapт айлдсан байдаг.**

**(Ихлас бүлэг 112-р ишлэл )**

Тиймээ Аллах Эзэн Куран судартнотолгоо болгон айлдсаныг харахад Эзэн тэнгэр зайлшгүй бий бөлгөө. Аллах Эзэний хэнд ч үгүй тоо тоомгүй олон шинж чанар бий. Тэдгээрээс : а/ Аллах Эзэн бодит орших бөгөөд тэр хэзээ ч үгүй болохгүй. б/ Аллах Эзэн эхлэл, төгсгөлгүй. в/ Аллах Эзэний шинж чанарууд мөнх бөгөөд тэр мөнхөд оршино. г/ Аллах Эзэн цорын ганц бөгөөд түүнтэй эн зэрэгцэх ямарч зүйл үгүй. д/ Аллах Эзэн өөрийнхөө бүтээсэн ямарч зүйлтэй огт төсөөгүй. е/ Аллах Эзэн хэнээс ч, юунаас ч хараат бус, өөрөө өөртөө оршин тогтногч юм. ё/ Амьд сэрүүн; Эзэн тэнгэр мөнхөд амьд байх болно. ж/ Бүхнийг мэдэгч; тэрээр өнгөрсөн, ирээдүйн бүх зүйлийг мэдэгч юм. з/ бүхнийг сонсогч. и/ аугаа хүчтэн. й/ өгүүлэн мэдүүлдэг; Аллах Эзэн үг яриагаа өөрийн эрхэм элч нараар дамжуулан бидэнд сонордуулжээ. к/ бүтээгч, бий болгоч; Аллах Эзэн бүх зүйлийг огт хоосноос бий болгосон. л/ хүсэх; Аллах Эзэн хүсэж таалснаа хийдэг. м/ бүхнийг харагч; Аллах Эзэн хүний доторх бодлыг хүртэл харж чаддаг бөлгөө.

Тиймээ Аллах Эзэн эргэлзээгүй бий бөгөөд цорын ганц юм. Ислам шашны тэнгэрлэг судар зайлшгүй Аллах Эзэний үг болохыг дэлхийн шинжлэх ухаан болон тэнгэрлэг сударууд гэрчилж байна. Аугаа хүчит Аллах Эзэн энэ дэлхий ертөнцийг бүтээхдээ хүн ардад хань болгон бүтээсэн байна. Тэрээр дэлхий ертөнцийг бүтээсний дараа нь хүн төрлөхтөнг бий болгоод, тэдэнд зориулж, хорвоо ертөнцийг харах хоёр нүд, Аллах Эзэнийг магтан дуулах дуу хоолой, сонсох сонор, хэл яриа, холийг ойртуулагч хөл,

хэрэгцээ хангагч гар, алд бие, оюун ухаан гэх мэт дурьдаад барашгүй зүйлийг зөвхөн тэр бэлэглэсэн билээ.

Хамаг юмс үзэгдлийн төгс төгөлдөр болох хүн төрлөхтөнд эрүүл саруул ухаан, аз жаргалтай амьдрах нөхцөл бүрдүүлэн, газар ертөнцийг тоо тоймгүй буян хишигээрээ дүүргэн, амьсгал авах хүчилтөрөгч, агаараас эхлүүлээд ундлах усыг хүртэл бий болгосон хүчтэн эргэлзээгүй Аллах Эзэн билээ.

Аливаа нэгэн хүн, хэн нэгэнд туслаcныхаа дараа хөлс мөнгө, шан харамж нэхдэг шүү дээ. Гэтэл энэ их тоолж барашгүй зүйлийг, Аллах Эзэн бидэнд зориулж ямарч хариугүй өгсөний эцэст түүнийг үгүйсгэх нь үнэхээр боломжгүй юм.

Аллах Эзэн Куран сударт айлдахдаа :

**لَقَدْ كَفَرَ الَّذِينَ قَالُواْ إِنَّ اللّهَ هُوَ الْمَسِيحُ ابْنُ مَرْيَمَ وَقَالَ الْمَسِيحُ يَا بَنِي إِسْرَائِيلَ اعْبُدُواْ اللّهَ رَبِّي وَرَبَّكُمْ إِنَّهُ مَن يُشْرِكْ بِاللّهِ فَقَدْ حَرَّمَ اللّهُ عَلَيهِ الْجَنَّةَ وَمَأْوَاهُ النَّارُ وَمَا لِلظَّالِمِينَ مِنْ أَنصَارٍ {72} لَّقَدْ كَفَرَ الَّذِينَ قَالُواْ إِنَّ اللّهَ ثَالِثُ ثَلاَثَةٍ وَمَا مِنْ إِلَـهٍ إِلاَّ إِلَـهٌ وَاحِدٌ وَإِن لَّمْ يَنتَهُواْ عَمَّا يَقُولُونَ لَيَمَسَّنَّ الَّذِينَ كَفَرُواْ مِنْهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ {73} أَفَلاَ يَتُوبُونَ إِلَى اللّهِ وَيَسْتَغْفِرُونَهُ وَاللّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ {74} مَّا الْمَسِيحُ ابْنُ مَرْيَمَ إِلاَّ رَسُولٌ قَدْ خَلَتْ مِن قَبْلِهِ الرُّسُلُ وَأُمُّهُ صِدِّيقَةٌ كَانَا يَأْكُلاَنِ الطَّعَامَ انظُرْ كَيْفَ نُبَيِّنُ لَهُمُ الآيَاتِ ثُمَّ انظُرْ أَنَّى يُؤْفَكُونَ {75}**

**“72/ Маряамын хүү Есүсийг Эзэн тэнгэр хэмээн шүтэгчид буруу номтон болой! Аллахын элч Есүс ард түмэнд хандан хэлэхдээ :**

**“Эй хүн төрлөхтөн та бүхний болон миний Эзэн болох Аллах Эзэнд мөргөн залбирахтун! Хэн Аллах Эзэнтэй өөр бусдыг зүйрлүүлвэл, Аллах түүнийг хэзээ ч Диваажинд оруулахгүй, түүний очих газар дүрэлзсэн улаан гал байх болно! Үнэн шударга бус явагчдад, хэнч үл туслах болой!!”.**

**“73/ Аллах Эзэнийг эрхэм маряамын нөхөр, гэгээн элч Есүсийг түүний хүү хэмээн гэр бүл болгогчид эргэлзээгүй буруу номтон болно! Аллах Эзэн цорын ганц, тэрнээс өөр ямарч бурхан үгүй. Хэрвээ та нар энэ буруу бодлоо хүлээн зөвшөөрөлгүй, буруу номтон хэвэндээ нас нөхчивөөс, үлэмжийн ширүүн зовлон зүдгүүр амсах болно!**

**“74/ Та нар одоо болтол Аллах Эзэнээс хүлцэл өчин, аврал энэрэл болон өршөөлийг нь хүсэхгүй юм уу? Аллах Эзэн аугаа их өршөөгч бөгөөд аугаа их нигүүлсэлтэй хандагч бөлгөө!!.”**

**“75/ Маряамын хүү Есүс нь зүгээр л нэг элч бөлгөө! Түүний өмнө илгээгдсэн элч нар шиг тэр ч гэсэн нэгэн элч бөлгөө. Гэгээн Маряам нь маш үнэнч шударга нэгэн эмэгтэй бөлгөө. Харахтун!! бид тэднийг Куран сударт маш тодорхой илтгэв! Гэтэл та нарын бодол санаа!!.....**

**( Маа ида бүлэг 72,73,74,75-р ишлэл )**

## Б. Сахиусан тэнгэрүүдэд итгэх итгэл :

**Итгэл бишрэлийн хоёр дахь зарчим нь “Мэлэ ика” буюу сахиусан тэнгэрүүдэд итгэх итгэл юм.**

Аллах Эзэний шадар цэрэг болох сахиусан тэнгэрүүд Эзэний бүх зарлигийг дэлхий ертөнцөд шигштэл биелүүлдэг байна. Аллах Эзэн тэднийг бүтээхдээ ариун гэрэл туяанаас бий болгосон бөгөөд тэд идэх, уух, унтах, амрах, ядарч цухалдах мөн эр эмээрээ ялгардаггүй онцлогтой бүтээсэн байна. Аллах Эзэн хүн төрлөхтөнд, эргэн тойрноо харж чадах нүд хайрласан боловч бид агаар мандал болон өчүүхэн биетийг харж чаддаггүйн адил Аллахын сахиусан тэнгэрүүдийг үл харж чаддаг билээ. Тэдний тоо хэмжээг зөвхөн Аллах Эзэн л мэддэг бөгөөд Аллахын зүгээс, бидэнд мэдэгдсэн хамгийн гол сахиусан тэнгэрүүд, тэдний гүйцэтгэх үүргийн талаар товч дурдъя.

а/ Жэбрэйл нь : Аллах Эзэний ариун сударыг гэгээн элч нарт зөөдөг байна. б/ Мэкайл нь : байгалийн үзэгдлүүдийг зохицуулдаг бөгөөд ( бороо оруулах, салхи шуурга, ургамал ногоо ургуулах ) гэх мэт үүргүүдийг гүйцэтгэдэг байна. в/ Исрафил нь : Ертөнцийн төгсгөл болсныг мэдрүүлэн аймшгийн дуутай “бүрээ” үлээн хүмүүсийг хүйс тэмтрэгч сахиусан тэнгэр юм байна. г/ Израйл нь : Хорвоо ертөнцөөс халигчдын сүнсийг сугалагч үхлийн элч юм байна. д/ Кирааман, Китабин хэмээх хоёр сахиусан тэнгэр

нь : Хүний баруун, зүүн талд байрлан, тухайн хүний насан туршид хийж үйлдсэн үйлдлүүдийг нь бүртгэн тэмдгэлэдэг байна. е/ Мүнкар, Накир хэмээх хоёр сахиусан тэнгэр нь нас барагчдийг булшинд орсныйх нь дараа байцаах үүрэгтэй сахиусан тэнгэр юм байна. Аллах Эзэн куран судрат айлдахдаа **: Үхлийн дараа хүн бүр, дэлхий ертөнцөд өнгөрүүлсэн амьдралынхаа талаар булшинд байцаагдах болно!.** *хэмээжээ ё*/ Ридван нь : Диваажин дахь тэнгэрийн элч нарын толгойлогч. ж/ Малик нь : Тамын орон дахь тэнгэрийн элч нарын толгойлогч юм байна.

Аллах Эзэний үүрэг гүйцэтгэгч сахиусан тэнгэрүүд, хэзээч хаана ч, ямар ч тохиолдолд хэн юу хийж байгааг харж хянадаг байна. Тиймээс бид өөрсдийгөө хэзээ ч ганцаараа эрх чөлөөтэй, бусдын нүднээс далдуур байна хэмээн бодох нь эндүүрэл юм.

## В. Тэнгэрлэг судруудад итгэх итгэл :

**Итгэл бишрэлийн зургаан зарчмын гурав дахь нь Аллах Эзэний тэнгэрлэг судруудад итгэх итгэл юм.**

Аллах Эзэн хүн төрлөхтөнд гэгээн элч нарыг илгээсний адил өөрийнхөө тэнгэрлэг судруудыг бас илгээсэн байна. Аллах Эзэн тэнгэрлэг судруудаа янз бүрийн аргаар гэгээн элч нартаа илгээдэг байжээ. а/ Аллах Эзэн зарим тохиолдолд зүүдний замаар илгээдэг байжээ. б/ Илхам буюу зүрх сэтгэлд нь мэдрүүлэх замаар илгээдэг байжээ. в/ Аллах Эзэн өөрөө далдаас мэдэгддэг байжээ. (өөрөөр

хэлбэл Эзэн тэнгэр үл үзэгдэн, зөвхөн дуугаараа илгээдэг байжээ.) г/ Аллах Эзэнтэй хамгийн ойрхон орших сахиусан тэнгэр Жэбрэйлээр дамжуулан илгээдэг байжээ. Сахиусан тэнгэр Жэбрэйл, гэгээн элч нарт янз бүрийн арга замаар өгдөг бөгөөд заримдаа өөрийн дүрээр, заримдаа хүн дүрсэд, заримдаа өөрөө үл харагдан дуу хоолойгоор дуулгадаг байжээ.

Аллах Эзэний хамгийн сүүлд илгээсэн дөрвөн тэнгэрлэг судар нь : а/ "Таурат"- элч Мусад. б/ "Забур"- элч Даудад. в/ "Инжил"- элч Есүсд. г/ ариун "Куран Кэрйм"- гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с)-д тус тус илгээгджээ.

Аллах Эзэн Куран судартаа айлдахдаа :

إِنَّا نَحْنُ نَزَّلْنَا الذِّكْرَ وَإِنَّا لَهُ لَحَافِظُونَ {9}

**"Эргэлзээгүй тэр "Куран"-ыг бид илгээв. Ямар ч тохиолдолд түүнийг бид хамгаалах болно.!** ***хэмээжээ***

**( Хижр бүлэг 9-р ишлэл )**

## Г. Гэгээн элч нарт итгэх итгэл :

**Итгэл бишрэлийн зургаан зарчмын дөрөв дэх нь : Аллах Эзэний гэгээн элч нарт итгэх итгэл юм.**

Аллах Эзэний элч гэдэг нь : Аллах Эзэнээс, хүн төрлөхтний хооронд төлөөлөгчийн үүрэг гүйцэтгэдэг байна. Тэрээр элчүүдээ сонгохдоо, хүн төрлөхтний дундаас зөвхөн үнэнч шудрага, итгэл найдвартай, саруул ухаантай,

нүгэл эс үйлдэгч, хүмүүнтэй зэрэг найрсаг үг хэлээр хандагч гэх мэт алдар нэртэй хүмүүсийг сонгодог байна.

Аллах Эзэн хүн төрлөхтөнд гэгээн элч нараа илгээх болсон шалтгаан : Хүмүүс өөрсдийн оюун ухаанаараа Аллах Эзэнийг бий гэдгийг мэдэх боловч, түүний төгс төгөлдөр, онцлог шинж чанаруудыг мэдэж таних боломжгүй учраас, мөн хүмүүнд, мөргөл залбирал хэрхэн үйлдэх, Аллах Эзэн өөрөөс чинь юу хүсэв? Үхлийн дараах мөнхийн амьдрал, диваажин ба там байгаа болохыг..... гэх мэт зүйлийг хүн төрлөхтөнд мэдрүүлж, сануулах үүднээс гэгээн элч нараа илгээжээ.

Орчлон ертөнцөд илгээгдсэн хамгийн анхны гэгээн элч Адамаас эхлээд гэгээн Ибрахим, гэгээн Исмайл, гэгээн Исхак, гэгээн Дауд, гэгээн Есүс, гэгээн Муса / Аллах Эзэний хайр хүндэтгэлийг хүртэх болтугай / гэх мэт хэдэн зуун мянган элч илгээгдсэн бөгөөд хамгийн сүүлчийн элч болох гэгээн Мухаммэд (с.а.с)-ыг дэлхий ертөнцөд илгээжээ.

Аллах Эзэн Куран судартаа айлдахдаа :

**مَّا كَانَ مُحَمَّدٌ أَبَا أَحَدٍ مِّن رِّجَالِكُمْ وَلَكِن رَّسُولَ اللَّهِ وَخَاتَمَ النَّبِيِّينَ وَكَانَ اللَّهُ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمًا {40}**

**“Мухаммэд, та нарын хэний чинь ч аав биш!. Зөвхөн Аллахын үнэнч элч бөгөөд гэгээн элч нарын хамгийн отгон нь юм. Аллах Эзэн тань бүхнийг мэдэгч бөлгөө.**

( *Ахзаб бүлэг 40-р ишлэл* )

## Д. Ертөнцийн төгсгөлд итгэх итгэл :

**Итгэл бишрэлийн зургаан зарчмын тав дахь нь : “Ахират” буюу Ертөнцийн төгсгөлд итгэх итгэл юм.**

Дэлхий ертөнцөд амь тээгч бүх зүйл үхэж үгүй болдгийн адил энэ бөөрөнхий дэлхий ч гэсэн нэг өдөр зогсох болно.

Тэр “Ахират” өдөр Аллах Эзэний зарлигаар, дэлхий ертөнцөд амьдарч байсан бүх хүн амьтан дахин амилж “ Махшар” хэмээх газар хуран цугларах болно. Тэрээр хүмүүс Аллах Эзэний өмнө, амьд байх үедээ үйлдсэн буян ба нүглийнхээ талаар шударга шүүхээр шүүгдэх болно. Тиймээ эрээнтэй бараантай энэ хорвоогийн төгсгөлд хүмүүн дахин амилж, эцэс төгсгөлгүй мөнхийн амьдрал үргэлжлэнэ гэдэг нь итгэл бишрэлийн нэгэн гол үндэс юм.

## Е. Тавиланд итгэх итгэл :

**Итгэл бишрэлийн зургаа дахь зарчим бол “Кадэр” буюу Хувь Тавиланд итгэх итгэл юм.**

Бид бүхэнд тохиолдсон буюу цаашдаа тохиолдох сайн, муу, жаргал, зовлон, уйтгар гуниг гэх мэт бүх зүйл биднийг бүтээгч Аллах Эзэнээс бидэнд заясан хувь тавилан билээ. Дэлхий ертөнцөд болж өнгөрсөн бөгөөд ирээдүйд бий болох бүх үйл явдлыг зөвхөн Аллах Эзэн л хязгааргүй хүч чадлаараа мэддэг бөлгөө. Мөн хүн төрлөхтөнг огт хоосноос

бий болгож бүтээн, амьдралын утга учрыг заагч Аллах Эзэн, биднийг энэ хорвоод хэзээ,хэрхэн, яаж, хаана, ямар зүйлийн шалтгаанаар үхэх мөн хичнээн хугацаа амьд явахыг хүртэл товлон бичсэн байдаг байна. Энэ нь зөвхөн Аллах Эзэний аугаа хүч чадал бөлгөө.

## Исламд Куран судараас өөр Аллах Эзэний зүгээс илгээгдсэн зүйл бий юу?

Тиймээ : Сүннэ буюу гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с)-ын хэлсэн үг болон хийж үйлдэж байсан зүйлс юм. Түүнийг монголчилсон утга нь сургааль харин эртний араб хэлэнд хадис гэдэг юм.

Хадис буюу сургааль нь : Анх 690 оны үед бий болж эхэлсэн ба манай эриний наймдугаар зууны эхэнд “Куран” сударын дараа орсноор чухал эх сурвалж болсон байдаг.

Хадисийг дотор нь хоёр хуваадаг а/ Матни б/ Иснад буюу дотроо “Аль Хадиси”, “Аль Кудси” хэмээн хоёр ангилдаг юм.

Аль хадиси нь : Гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с)-ын сургааль үг болно. Аль кудси нь : Аллах Эзэний ариун бадрангуй үг, зарлиг, тушаалыг гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с) хүлээн авч хүн төрлөхтөнд мэдэгдэхийг хэлнэ.

Аллах Эзэн өөрийн заалт, зарлиг, тушаал, үүргийг “Матни” хэлбэрээр гэгээн элчид илэрхийлснийг, гэгээн элч

Мухаммэд (с.а.с) “Иснад” хэлбэрээр хүмүүн төрлөхтөнд амаар дамжуулан мэдрүүлдэг байжээ.

Гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с)-ын үйлдсэн, хэлсэн, хийсэн, харуулсан бүх зүйлийг эмхэтгэн хадис хэлбэрээр тараасан хүнийг, ислам шашинд мухаддис гэнэ. Эрдэмтэн судлаачдын өргөнөөр уншиж, баримталдаг мухаддис нь Аль бухари бөгөөд тэрээр найман зуун арваас найман зуун далаад оны хооронд амьдралынхаа утга учраа хадист зориулсан байна.

Матни гэдэг үг нь : Эртний араб хэлээс гаралтай “эх бичиг”, “уг бичиг” гэсэн утга агуулдаг юм. Харин “Иснад” гэдэг үг нь : мөн эртний араб хэлээс гаралтай “бусдад дамжуулах, түгээх” гэсэн утга агуулдаг байна.

## *Гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с)-ын сургаалиудаас*

- ✓ **1. “*Таны хийж буй ажил хөдөлмөр тань зөвхөн зүрх сэтгэлээс тань харгалзах болно. Хэн нэгэн Аллах Эзэн ба эрхэм элчийн төлөө нүүдэл судлаа соливоос, тэрээр Аллах Эзэн ба эрхэм элчийн төлөө гэсэн үг. Харин хэн нэгэн өнөөдрийн эд баялаг, мөнгө төгрөг, сүү хадаг тавих эмэгтэйн төлөө болвоос, тэрээр Аллах Эзэн ба эрхэм элчийн***

*төлөө биш, өөрийн ашиг хонжооны төлөө хийсэнд тооцогдоно. хэмээжээ*

- ✓ **2.** *"Хамгийн хүнд нүгэлтэн : Аллах Эзэнтэй ямар нэгэн зүйлийг эн тэнцүүлэн шүтэх, Эцэг эхийнхээ үгийг үл тоон хариу хэлэгч, хүний амь нас хөнөөх, шүүх хурал дээр худал, хурмаг мэдүүлэг өгөх явдал болно". хэмээжээ*

- ✓ **3.** *"Хоёр нүд бий,тамын галыг хэзээч үл үзэх болно. Аллах Эзэнээс айн сандрахдаа уйлах нүд, Дайны талбарт дайсныг харуулдан зогсоо цэргийн нүд. хэмээжээ*

- ✓ **4.** *"Та нарын хамгийн буянтай зүйл, "Куран Кэрйм" сургагчид болон сурагчид болно. хэмээжээ*

- ✓ **5.** *" Эзэн тань та нарын бие бялдар, дүр төрхийг чинь хэзээч үл харах болно. Зөвхөн ариун зүрх сэтгэлийг тань болон буянт ажил үйлдлийг тань харах болно". хэмээжээ*

- ✓ **6.** *" Атаархах сэтгэлээ дарж хянахтун, Учир нь гал түймэр хуурай модыг маш*

*хурдан үнс болгодог шиг, атаа жөтөө нь буянтай үйлсийг тань маш хурдан баллаж орхино". хэмээжээ*

- ✓ **7.** *"Хэрэв хэн нэгнийг хөлсөлж ажил төрөлөө хийлгэсэн бол, хөлс нь хатаагүй байхад шан харамжийн өгөхтүн. хэмээжээ*

- ✓ **8.** *" Дэлхий дээрх эд баялаг, алт мөнгө, баян чинээлэгд, ! Аллах Эзэн ялааны далавч чинээ эрхэмлэн хайрласан бол буруу номтон болон олон бурхан шүтэгсэдэд юу ч хүртээхгүй байх байсан бөлгөө. хэмээжээ*

- ✓ **9.** *" Бүтээгч Эзнээс маань бидэнд хайрлан заясан адис ерөөлтэй хоёр янзын чанар бий : Эрүүл энх байх боломж, ач буянтай үйл хэрэг бүтээх, гэвч ихэнх нь тэдгээрийг хайран болгож алддаг". хэмээжээ*

# *Ертөнцийн төгсгөлд, шан харамж, ял шийтгэл, диваажин ба там*

Христанчууд болон мусалмаанчууд ертөнцийн төгсгөлд өөр нэг амьдрал бий гэдэгт итгэдэг билээ. Тэр аймшигт өдөр нь : Аугаа хүчит Аллах Эзэний товлосон цаг хугацаа болоход, Аллах тэнгэрийн элч “Исрафил” “суур” хэмээх бүрээ мэт зүйлийг үлээхэд, түүнээс гарсан аймшигт дуунаар, дэлхий ертөнцийг гэрэлтүүлэгч нар, сар туяагаа алдан, тэнгэр газар хагаран заарч, шөнийн харанхуйг гэрэлтүүлэгч сар, нартай мөргөлдөн, тэнгэрт мишээх одод унтарч, тэнгэрээс мөндөр мэт шаагин, аймшигт газар хөдлөлт болж, далай тэнгис буцалж, уул хад хөвөн мэт хийсэх болно.

Тэрбээр Аллах Эзэний эрх тэгш шүүлт эхэлсэнээр, сайн буянт зүйлийн хариуд шан харамж, муу муухай үйлдлийн хариуд ял шийтгэл авах болно.

Аллах Эзэн ариун Куран судартаа айлдахдаа :

“ Хэн зовж зүдэрч, амьдралын хэцүү бүхнийг туулваас хойд насандаа жаргах болно. Гэхдээ Аллах Эзэний шулуун шударга, дардан ариун замаар явагч Мусалман хүн байх болно”. ***хэмээжээ***

*Диваажинд* : Хүн төрлөхтөн нүдээрээ үзээгүй, чихээрээ сонсоогүй, хүний бодол санаанд үл ором сайхан зүйлс бий. Мөн түүнд уйтгар гуниг, өвчин зовлон, айдас түгшүүр үгүй байх болно. Хүн бүр мөнхийн залуугаараа

аав, ээж, ахан дүүс, амраг хайрт, үр хүүхэд, анд найз нартайгаа мөнхөд амьдрах болно. Тэнд заларсан хүн бүр аз жаргалаар умбах болно.

Аллах Эзэн куран сударт айлдахдаа :

**جَزَاؤُهُمْ عِندَ رَبِّهِمْ جَنَّاتُ عَدْنٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَ أَبَدًا {8}**

**“Хэн Аллах Эзэнд итгэн бишipч, хүмүүст буянтай сайн үйл үйлдвээс, Аллах Эзэний зүгээс цэцэрлэгт диваажинг хожих бөгөөд тэнд мөнхөд амьдрах болно. Тэнд хүмүүний хүссэн бүх зүйл бий”.**

( *Баяяина бүлэг 8-р ишлэл* )

Аллах Эзэн хэзээч хүсдэггүй зүйлүүдийн нэг нь өөрийнхөө бүтээл болох хүн төрлөхтөнг тамд орохыг огтхон ч хүсдэггүй байна. Даан ч тэд, Аллах Эзэний зарлигийг үл ойшоон, муу муухайгаас үл зайлсхийн, нэг нэгэндээ хор хөнөөл хүргэн өөрсдийгөө дүрэлзсэн улаан галруу шидүүлдэг нь үнэхээр харамсалтай гай зовлон юм. Аллах Эзэнд итгэн биширдэг сүсэгтэн олон, шашны номлолыг зөрчин, нүгэл үйлдвээс, тодорхой хугацаанд тамд шийтгэлээ эдлээд, энэрэлт Аллах Эзэний нигүүлсэнгүй хайранд тэрхүү аймшигт газраас хар тамга даруулан диваажинд ордог байна.

Аллах Эзэн Куран судартт айлдахдаа :

وَالَّذِينَ آمَنُواْ وَعَمِلُواْ الصَّالِحَاتِ أُولَـئِكَ أَصْحَابُ الْجَنَّةِ هُمْ فِيهَا خَالِدُونَ

**"Аллахад итгэн бишрэгчид, сайн үйл, буян үйлдвээс, гарцаагүй диваажинд орох бөгөөд тэрэнд насан турш үлдэх болно."**

( *Бакара бүлэг 82-р ишлэл* )

Аллах Эзэн өөр нэг бүлэгт айлдахдаа :

وَمَن يَبْتَغِ غَيْرَ الإِسْلاَمِ دِينًا فَلَن يُقْبَلَ مِنْهُ وَهُوَ فِي الآخِرَةِ مِنَ الْخَاسِرِينَ

**"Хэн нэгэн ислам шашнаас өөр шашин эрвээс, тэднийг хэзээч үл хүлээх болно!, тэднийг ертөнцийн төгсгөлд үлэмжийн гарз хохирол хүлээх болно!."** *хэмээжээ*

**( Алимран бүлэг 85-р ишлэл )**

Аллах Эзэн Куран судартт айлдахдаа :

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُواْ وَمَاتُواْ وَهُمْ كُفَّارٌ فَلَن يُقْبَلَ مِنْ أَحَدِهِم مِّلْءُ الأرْضِ ذَهَبًا وَلَوِ افْتَدَى بِهِ أُوْلَـئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ وَمَا لَهُم مِّن نَّاصِرِينَ {91}

**"Үгүйсгэх ба үгүйсгэгч нар, тэр замаараа үхвээс, өөрсдийгөө аврахын тулд газар дэлхийгээр дүүрэн алт өгсөн ч, тэднийг үл өршөөх болно. Тэдний орон байр дүрэлзсэн улаан гал бөгөөд түүнд тарчлан зовох болно. Тэднийг хэнч үл аварч чадах болно!."**

**( Алимран бүлэг 91-р ишлэл )**

Аллах Эзэн Куран судартай айлдахдаа :

وَمَا خَلَقْتُ الْجِنَّ وَالْإِنسَ إِلَّا لِيَعْبُدُونِ {56}

**“Би, сүнс болон хүмүүнийг зөвхөн надад залбиран мөргө хэмээн бий болгосон юм”** *хэмээжээ.*

**( Заряад бүлэг 56-р ишлэл )**

Аллах Эзэн Куран судартай айлдахдаа :

أَفَحَسِبْتُمْ أَنَّمَا خَلَقْنَاكُمْ عَبَثًا وَأَنَّكُمْ إِلَيْنَا لَا تُرْجَعُونَ {115} فَتَعَالَى اللَّهُ الْمَلِكُ الْحَقُّ لَا إِلَهَ إِلَّا هُوَ رَبُّ الْعَرْشِ الْكَرِيمِ {116}

**“Арай та нар, бид нар, та нарыг зүгээр нэг бүтээсэн бөгөөд бид нарлуу хэзээ ч буцаж очихгүй хэмээн бодсон юм биш биз дээ ай? Үнэндээ Аллах Эзэн агуу хүчтэн, төгс төгөлдөр бөгөөд тэрнээс өөр бурхан үгүй, ганцхан тэр л ертөнцийн төгсгөлийн Эзэн байх болно”.** *хэмээжээ*

**( Муминун бүлэг 115,116-р ишлэл )**

Тиймээ Аллах Эзэний энэхүү бидэнд илгээсэн бүлэг, зарлигуудийн тайлбарыг хянан үзэхэд, бид заалшгүй ертөнцийн төгсгөлийг үзэх бөгөөд түүний зарлигаар, муу муухай үйл үйлдэгсэд тамд, сайн буянт зүйл үйлдвээс диваажинд орох нь эргэлзээгүй үнэн болохыг дээрх ишлэлүүд ил тод нотлож байна. Тиймээс Аллах Эзэнээс

аварлаа эрцгээе, боломж зөвхөн бидний гарт гэдгийг бүү мартахтун.!

## *Хэрхэн мусалман болох вэ?*

Манай ислам шашинд дагаар орохыг хүссэн хэн бүхний хувьд хаалга маань үргэлж нээлттэй байдаг.

Ислам шашныг сонгон дагаар орогчид энэхүү хоёр зүйлийг хамгийн түрүүнд гүйцэтгэх ёстой. Тэрээр “Аллах Эзэн ганц бөгөөд тэрнээс өөр ямар ч бурхан үгүй”. Мөн “Гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с) Аллах Эзэний үнэн ч боол, гэгээн элч” болохыг итгэсэнээр Мусалман хэмээх эрхэм нэр хүндийг авна. Энэхүү нэр томъёог араб хэлээр :

اَشْهَدُ اَنْ لاَ اِلَهَ اِلاَّ اللهُ وَاَشْهَدُ اَنَّ مُحَمَّدًا عَبْدُهُ وَرَسُولُهُ

*Монгол гальгаар нь* : **( Ашхадү анлаа илааха иллаллах уа аш хадү анна мухаммэдэн абдухү уа расулух )**

Энэхүү “Кэлима Шахада” буюу хэллэгийг хэлсэнээр мусалман хүн болсны зэрэгцээ таны хувьд амьдралд чинь цэвэр цэмцгэр, дүн цагаан, хир буртаггүй шинэ хуудас нээгддэг байна.

Гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с)-ын сургаалиас : “**Ислам шашинд дагаар орогч хүн бүхэн, урьд өмнө үйлдэж байсан бүх нүгэлийг, Аллах Эзэн өршөөн, үгүйсгэн, тэрний амьдралд шинээр цагаан цаас нээгдэх болно**” *хэмээжээ.*

Иман буюу бат итгэх итгэл нь тэрхүү шашныг хүлээн зөвшөөрөн, эргэлзээгүй бат итгэх явдал юм. Хэрвээ хэн нэгэн дотроо, зүрх сэтгэлээсээ үнэмшээгүй мөртлөө, зүгээр аман дээрээ энэ өгүүлбэрийг хэлэх нь бат итгэх итгэлд тооцогддоггүй байна.

Нэгэн сүмийн хаалган дээрхи бичиг "Аллах Эзэн цорын ганц бөгөөд гэгээн Мухаммэд түүний элч бөлгөө".



Тэрбээр ислам шашныг хүлээн зөвшөөрч, Аллах Эзэн ганц, Мухаммэд (с.а.с) түүний элч болохыг итгэхийн ялдамд, Аллах Эзэний ариун Куран судар, сахиусан тэнгэрүүд,тэнгэрлэг судрууд, гэгээн элч нар, ертөнцийн төгсгөл, хувь тавиланд тус тус итгэн үнэмшисэнээр ислам шашинд бат бөх итгэх итгэл болно.

**Сануулга : Ислам шашинд шинээр орогч хүн бүхэн дээр дурьдсан зүйлсийн өмнө заавал үйлдэх ёстой нэг зүйл нь : "Гусул" буюу бүтэн биеийн угаалга юм. тэрээр бүтэн биеийн угаалга хийснээр, урьд өмнө үйлдэж байсан муу муухай, садар самуун, гаж үйлдлүүдээ ариутган цэвэрлэлж Аллах Эзэний цэвэр ариун боол болон диваажинг хожих эрхэм боломж бий болдог байна.**

# *Ариун “Куран Кэрйм”- ийн тухай*

“Куран Кэрйм” нь Аллах Эзэний зүгээс илгээгдсэн ариун судар юм. Аллах Эзэн Куран сударыг дэлхий ертөнцөд илгээхдээ , өөрийнхөө үнэнч элч Мухаммэд (с.а.с)-ээр дамжуулан анх зургаан зуун арван оны Рамазан сарын нэгний даваа гарагийн шөнө буулгаж эхэлжээ. Тэрээр бага багаар илгээгдэн ирсээр хорин гурван жилийн турш илгээгджээ.



Аллах Эзэн бидэнд илтгэхдээ : **“Энэхүү “Куран” судар нь ертөнцийн төгсгөл хүртэл энэ ариун нандин чанараа хадгалах болно. Харин бусад тэнгэрлэг судруудыг, хүмүүн өөрчилөн зассан тул эх сурвалжаа алдан Эзэний зүгээс хүчингүйд тооцогдсон”** хэмээн айлдсан байдаг.

Аллах Эзэн Куран судартаа айлдахдаа :

إِنَّا نَحْنُ نَزَّلْنَا الذِّكْرَ وَإِنَّا لَهُ لَحَافِظُونَ {9}

**“Эргэлзээгүй Кураныг Эзэн тань илгээв!. Анхаарахтун! түүнийг бид илгээв, бид өөрсдөө хамгаалах болно!”.** **( Хижир бүлэг 9-р ишлэл )**

Аллах Эзэн хүн төрлөхтөнд илгээсэн судруудаас томд тооцогдох дөрвөн судар бий : Ариун “Таурат” эрхэм элч Мусад, ариун “Зубур” эрхэм элч Даудад, “Инжил” эрхэм

элч Есүсд, “Куран Кэрйм” эрхэм элч Мухаммэд (с.а.с)-д тус тус илгээгдсэн байна.

Ариун Куран судраас бусад бүх тэнгэрлэг судрууд эх үүсвэрээ алдан, хүний гараар засагдан, мунхаг хүмүүний гайгаар эх сурвалжаа алдсан тул Аллах Эзэн тэдгээрийг хүчингүйд тооцон бүх хүч чадлын эргүүлэн авчээ. Харин ариун Куран судар нь гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с)-д илгээгдсэн хэвээр илүү дутуугүй бидэнд хүрсэн билээ. Куран судар араб хэлээр байгаа хэвээрээ уншигддаг. Зөвхөн ойлголт өгөх үүднээс өөр хэлээр орчуулагдан хэвлэгддэг юм.

Куран судар 114 бүлэгнээс оршдог. Бүлгийг “сүрэ” гэж нэрлэдэг бөгөөд бүлэг бүр дотроо тодорхой хуваагдсан ишлэлтэй байдаг. Ишлэлийг араб хэлээр “аяат” гэж нэрлэнэ. Куран судрын хамгийн урт бүлэг хоёр зуун наян зургаан ишлэлээс бүрддэг. Харин хамгийн богино бүлэг гурван ишлэлээс тус тус бүрддэг байна.

Исламын эрдэмтэд Куран судрын гүн утга, уран илтгэлийг тайлбарлан ойлгуулах үүднээс “тафсир” хэмээх тайлбар номуудыг бичдэг. Эрдэмтэн судлаачдын гаргасан мянга мянган номнуудаас ойлгомжтой утга агуулгатай, хүмүүсийн өргөнөөр уншидаг номуудын нэг, Түрк Улсын агуу эрдэмтэн Фетихуллах Гүлэний “Пирланта” мөн сайд Нурсигийн “Рисалэ и Нур” хэмээх бүтээлүүдийн цомог болно.

# Мухаммэд (с.а.с) гэж хэн бэ?

Ислам шашныг үүсгэн үндэслэгч түүхэн бодит хүн бол гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с) эргэлзээгүй мөн болно.

Мухаммэд (с.а.с) 570 оны дөрөвдүгээр сарын хоринд, Рэбүл Эввал сарын арван хоёрны даваа гарагийн өглөө үүр цайх үеэр арабын хойд зүгт орших худалдаа, соёл иргэншил, шашны төв болох Мекке хотод Курайш аймгийн Хашим овгийн эрхэм Абдуллахын хүү болон эх дэлхийд мэндэлжээ. Эцэг Абдуллах гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с) мэдлэхээс хоёр сарын өмнө Сйри оронд худалдаа наймааны ажилаар явж байхдаа нас баржээ.

Эртний Мекке хотын эмэгтэйчүүд төрсөн хүүхдээ өөр эхээр хөхүүлэн өсгөдөг уламжлалтай учир, тэр ёсоор гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с)-ыг таван нас хүртэл нь Халима эх хөхүүлэн өсгөжээ.

Гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с)-ын төрсөн ээж Амина хүүгийнхээ зургаан настайд нас барсанаар бүтэн өнчин хоцорсон хүүг өвөг эцэг Абдулмуталиб халамжлан өсгөж хоёр жилийн дараа түүнийг нас барахад, авга ах Абутолиб асран эрийн цээнд хүргэжээ. Гэгээн элчийн эцэг, эх хоёулаа дээдсийн гаралтай, овог, аймагтай нэр хүндтэй хүмүүс байжээ.

Мухаммэд (с.а.с.)-ын амьдрал, замнал нь өөр хэнд ч заяагаагүй үнэнч шударга, ухамсар, ёс суртахуун, алдар нэр хүндээр дүүрэн байлаа. Меккечүүд гэгээн элчийг " Итгэл

найдвартай" Мухаммэд (с.а.с) хэмээн хүндэлдэг шалтгаан нь тэрээр амьдралдаа ганц ч удаа худал хэлэх, заль мэх хийж үзээгүй юм байна.

Мухаммэд (с.а.с) нас биеэнд хүрсэн тул, эрхэм авга ах Абутолиб Мекке хотын нэр хүндтэй, дээдсийн гаралтай, шудрага, баян, чинээлэг дөчин настай бэлэвсэн Хатижатай хорин таван настайдаа гэрлэжээ.

Тэд хорин таван жилийн турш аз жаргал, баяр хөөр, зовлон зүдгүүр, хатуужлийг туулан амьдарч гурван хүү дөрвөн охинтой болжээ. Дөчин нас хүрсэн Мухаммэд (с.а.с)-ыг Аллах Эзэн, сахиусан тэнгэр Жэбрэйлээр дамжуулан, Аллах Эзэний элч болсоныг мэдэгджээ. Үүнээс хойш гэгээн элч хүн төрлөхтний төлөө хорин гурван жилийн турш бүхийл оюун ухаан, хүч хөдөлмөрөө, ислам шашинд зориулжээ.

Гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с) ислам шашныг эхлээд гурван жилийн турш нууцаар дэлгэрүүлж, дараа нь Аллах Эзэний зарлигаар, хүмүүсийг шулуун зам, хүмүүнлэг ёсонд ил уриалан дуудаж эхэлжээ. Тэрбээр олон түмэн ислам шашныг хүндэтгэн дагахын зэрэгцээ, эсрэг үзэлтэн, дайснууд ч бий болжээ. Гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с)-ын анд найз болон хамтран зүтгэгч нар нь, арван гурван жилийн турш өлсөж цанган, зовлон зүдгүүр амссанаа үл хайхран, тэвчин ислам шашныг сурталчилжээ.

Эцэст нь тэд 622 онд Аллах Эзэн зарлиг буулгаснаар, тэд Мекке хотоос Мадина хот руу шилжин суурьшихаар

болов. Мекке хотоос Мадина хотруу тэмүүлэгч Мусалмаанчуудыг, Мадина хотын ард түмэн хүндэтгэлтэйгээр хүлээн аван, ахас дүүс шигээ хайрлан, хоол унд, байр орон гэх мэт бүхийл хэрэгцээгээр нь ханган, баяр хөөр хийжээ.

Ийнхүү гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с) хүн төрлөхтөнд ислам шашны бат бөх эх суурийг тавиж, ертөнцийн төгсгөл хүртэл орших хамгийн сүүлчийн шашныг дэлгэрүүлэх үүргээ биелүүлсэний төлөө Аллах Эзэний таалалаар гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с) 63 насандаа таалал төгссөн билээ.

Гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с)-ын шарилыг Мадина хот дахь төв Мэсжид (сүмд) оршуулжээ.

Мадина хот дахь гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с)-ын Мэсжид.



# Ислам шашин шинжлэх ухааны хувьд хэрхэн хөгжсөн бэ?

Ислам шашин өнөөдөр дэлхийн Мусалмаанчуудийн зөвхөн шашин шүтлэг нь төдийгүй, шинжлэх ухаан, тэдний иргэншил, эдийн засаг, улс төрийн амьдралын зохион байгуулалтын үндэс, хэрхэн аж хөрөх, ёс уламжлал, ёс заншил, ертөнцийг үзэх үзэл нь өргөжин тэлж чадсан байна.



Тэрээр өмнө, дорно зүгийн бодол санааг нэгтгэн хуучин ба шинийг нийлүүлж эмнэлэг, анагаах ухаан, математик, физик, одон орон, газар зүй, хөдөө аж ахуй, урлаг, уран зохиол, түүхийн шинжлэх ухааныг өндөр түвшинд хөгжүүлж чаджээ.

Дундад зууны Европ болон исламд тэг ( 0 ) хэмээх тоог алгебрт оруулсанаараа тэд шинжлэх ухааны маш олон шийдвэрлэгдээгүй асуултанд хариулт өгч чадсан байна.

Европчуудын нээлтүүдэд чухал үүрэг гүйцэтгэсэн газрын зураг, луужин, квадрат зэргийг Мусалмаанчууд нээж хөгжүүлсэн юм.



**Зураг 1.** Шинжлэх ухааны гол багаж болсон лүүжинг орчин үеийн амьдралд өргөнөөр хэрэглэсээр байгаа ба үүнийг Мусалмаанчууд нээсэн юм.



**Зураг 2.** Эртний зураг дээрээс Мусалмаанчууд мэс ангилбар дээр хэрхэн анхаарал тавиж ирсэн талаар бид харж болохоор байна.

Ислам шашин дэлхийд хөгжин тэлсний тоо баримжаа нь хоёр зуугаад оронд 1,7 тэрбум хүн шүтэн баримталдаг байна. Мусалмаанчууд дэлхийн тавиад оронд хүн амынх нь ихэнх хувийг эзэлдэг бөгөөд Египит, Саудын араб, Мекке, Иран, Ирак, Пакистан, Афканистан, Түрк, Малази, Индонези гэх мэт дөч орчим оронд төрийн албан ёсны шашин болж байна.

# *Мусалмаанчууд гэгээн элч “Есүсийн” талаарх үзэл бодол*

Мусалмаанчууд гэгээн элч Есүсийг эрхэмлэн дээдэлдэг бөгөөд Аллах Эзэний үнэнч боолын зүгээс хүндэтгэл үзүүлдэг юм. ( *Аллах Эзэн түүнд ивээлтэй байх болтугай* )

Аллах Эзэн, түүний хүнлэг ёс, үнэнч боолын гавъяаг үнэлэн том элчүүдийн нэг хэмээн хүлээн зөвшөөрдөг. Куран судрат айлдахдаа : Түүнийг, Аллах Эзэний үнэнч боол буюу гэгээн марямын хүү болохыг нотолдог бөгөөд Аллах Эзэний зүгээс “Марям” хэмээх бүлэг илгээгдсэн байдаг.

Гэгээн элч Есүс дэлхий ертөнцөд хэрхэн бий болсоныг доорх бүлэгт тодорхоолжээ.

**إِذْ قَالَتِ الْمَلآئِكَةُ يَا مَرْيَمُ إِنَّ اللّهَ يُبَشِّرُكِ بِكَلِمَةٍ مِّنْهُ اسْمُهُ الْمَسِيحُ عِيسَى ابْنُ مَرْيَمَ وَجِيهًا فِي الدُّنْيَا وَالآخِرَةِ وَمِنَ الْمُقَرَّبِينَ {45} وَيُكَلِّمُ النَّاسَ فِي الْمَهْدِ وَكَهْلاً وَمِنَ الصَّالِحِينَ {46} قَالَتْ رَبِّ أَنَّى يَكُونُ لِي وَلَدٌ وَلَمْ يَمْسَسْنِي بَشَرٌ قَالَ كَذَلِكِ اللّهُ يَخْلُقُ مَا يَشَاءُ إِذَا قَضَى أَمْرًا فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُ كُن فَيَكُونُ {47}**

**“45/ Сахиусан тэнгэрүүд гэгээн Марямд хандан : Эй Марям, бид чамд мэдээ дуулгахаар ирлээ. Сонс! Аллах Эзэн чамайг энэ ертөнц болон хойд ертөнцөд хүндэтгэл хүлээсэн нэгэн болохыг мэдэгдэн, өөрт чинь Аллахын зүгээс баяртай мэдээ дуулгая. Нэр нь Марямын хүү Есүс хэмээн дууд!”.**

**“46/ Тэр, өлгийтэй мөртлөө, насанд хүрсэн хүн мэт нэгэн элчийн хэлээр ярилцах болно”.**

**“47/ Маряам ; Эй Эзэн тэнгэр минь би өдий нас наслахдаа миний биеэнд эрэгтэй хүний гар хүрээгүй, яаж хүүхэдтэй болох юм бэ? Гэсэнд Аллах Эзэн гэгээн Маряамд хандан, Аллах юу хүсэн түүнийгээ бүтээх болно. Тэр ямар нэгэн зүйл бий болгохыг хүсвээс, түүнийг “бол” гэхэд тэр даруй болдог юм!”. хэмээн айлджээ. (Алимран бүлэг 45,46,47-р ишлэл )**

Элч Есүс, гэгээн Адамын гайхамшигтай адил, аавгүй бий болсон бөгөөд Аллан Эзэний тушаалаар дэлхий ертөнцөд илгээгджээ.

Аллах Эзэн Куран сударт айлдахдаа :

**إِنَّ مَثَلَ عِيسَى عِندَ اللّهِ كَمَثَلِ آدَمَ خَلَقَهُ مِن تُرَابٍ ثِمَّ قَالَ لَهُ كُن فَيَكُونُ {59}**

**“Аллахын зарлигаар Есүсийн нөхцөл байдал, Адамын нөхцөл байдалтай ижил, шорооноос бий болгон, дараа нь түүнд тушаан “бол” гэхэд тэр ч бий болов”. ( Алимран бүлэг 59-р ишлэл )**

Элч Есүс нь маш гайхалтай зүйл үзүүлдэг байсан бөгөөд түүнийг зөвхөн Аллах Эзэний тушаалаар хийдэг байжээ. Аллах Эзэн элч Есүсд тушаан ард түмэнд ханд, үүнийг хэл! гэсэнд.

Гэгээн элч “Есүс” хүмүүнд хандан :

**وَرَسُولاً إِلَى بَنِي إِسْرَائِيلَ أَنِّي قَدْ جِئْتُكُم بِآيَةٍ مِّن رَّبِّكُمْ أَنِّي أَخْلُقُ لَكُم مِّنَ الطِّينِ كَهَيْئَةِ الطَّيْرِ فَأَنفُخُ فِيهِ فَيَكُونُ طَيْرًا بِإِذْنِ اللّهِ وَأُبْرِئُ الأكْمَهَ والأَبْرَصَ وَأُحْيِـي الْمَوْتَى بِإِذْنِ اللّهِ وَأُنَبِّئُكُم بِمَا تَأْكُلُونَ وَمَا تَدَّخِرُونَ فِي بُيُوتِكُمْ إِنَّ فِي ذَلِكَ لآيَةً لَّكُمْ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ {49}**

**“Би та нарт Эзэнээс дохио өгөхөөр ирэв.**
**Би та нарт нойтон шавраар шувуу дүрслэн, түүнийг үлээхэд, тэр Аллах Эзэний зөвшөөрлөөр амьлан нисэх болно.**
**Би, төрлөхийн сохор, нүдгүй, мөн уяман өвчтэй хэн бүхнийг анагааж чадах болно.**
**Би зөвхөн Аллах Эзэний зөвшөөрлөөр үхэгсэдийг амьлуулж чадна.**
**Та нарын идэж уусан зүйл болон гэр орондоо юу нуусаныг хүртэл нээн гаргаж чадна”.**
**( Алимран бүлэг 49-р ишлэл )**

Христанчууд болон буруу номтонгууд элч Есүсийг цовдлогдсон хэмээн итгэдэг боловч, үнэндээ гэгээн элч Есүсийн өшөөтөн, үзэн Ядагчид цовдлохоор төлөвлөгөө зохиосныг, Аллах Эзэн аварсан бөгөөд түүнийг амьдаар нь өөрийн дэргэдээ аван, гэгээн элчийн нүүр төрхийг түүний өшөөтөн болох буруу номтонд өмсгөн, Аллах Эзэний цээрлэлийг хүртээжээ. Тэдгээр төлөвлөгөө зохиогчид гэгээн элч Есүсийг цовдлох биш, өөрсдийн хүнээ цовдлосныг ариун Куран сударт айлдсан байдаг.

Аллах Эзэн Куран судартаа айлдахдаа :

**وَقَوْلِهِمْ إِنَّا قَتَلْنَا الْمَسِيحَ عِيسَى ابْنَ مَرْيَمَ رَسُولَ اللّهِ وَمَا قَتَلُوهُ وَمَا صَلَبُوهُ وَلَـكِن شُبِّهَ لَهُمْ وَإِنَّ الَّذِينَ اخْتَلَفُواْ فِيهِ لَفِي شَكٍّ مِّنْهُ مَا لَهُم بِهِ مِنْ عِلْمٍ إِلاَّ اتِّبَاعَ الظَّنِّ وَمَا قَتَلُوهُ يَقِينًا {157}**

**“Аллахын элч, Маряамын хүү Есүсийг, бид цовдолсон гэгчид сонс!! Үнэндээ түүнийг хэн ч алаагүй, хэн ч цовдлоогүй, харин бид цовдлосон гэгчид хэнийг алснаа үл мэднэ. Түүнийг Аллах Эзэн илгээв, түүнийг Аллах Эзэн хамгаалах болно!. ( Ниса бүлэг 157-р ишлэл )**



Куддус дахь “Акса” сүм

*Ислам шашны тухай болон гэгээн элч Есүсийн талаар илүү мэдлэг авахыг хүсвэл энэхүү сайтруу морилно уу.* ***www.islam-guide.com***

# Ислам шашин ба терроризм

Аллах Эзэн ариун Куран судартаа айлдахдаа :

**لَا يَنْهَاكُمُ اللَّهُ عَنِ الَّذِينَ لَمْ يُقَاتِلُوكُمْ فِي الدِّينِ وَلَمْ يُخْرِجُوكُم مِّن دِيَارِكُمْ أَن تَبَرُّوهُمْ وَتُقْسِطُوا إِلَيْهِمْ إِنَّ اللَّهَ يُحِبُّ الْمُقْسِطِينَ {8}**

**"Аллах Эзэн та нарт; Та нартаа шашны хэрэг явдлын талаар дайтаагүй бөгөөд та нарыг эх нутгаас чинь хөөж гаргаагүй тохиолдолд, тэд нартай эв найртай, эрх тэгш хандахтун!! Яагаад гэвэл Эзэн тань энх тайван, эрх тэгш байдлыг таалан соёрхдог юм". ( Мүмтахина бүлэг 8-р ишлэл )**

Ислам шашны номлолд сургахдаа ; Дайн байлдаан, алан хядалт, хүчирхийлэл бол Мусалмаанчуудын зорилгодоо хүрэх арга зам огт биш хэмээн сургасан байдаг. Ислам шашин нь : Ард түмэн, нийгэм, улс төр, нийт хүн төрлөхтний энх тайван, амар амгалан байдал, тогтвортой хөгжил дэвшилийг дээдлэн эрхэмлэдэг билээ.

Дэлхий даяар хүн бүрийн толгойд шингэсэн харамсалтай нэгэн үзэл бодол байдаг нь Мусалман хүн л бол террорист буюу алан хядагч гэж үздэг нь үнэхээр харамсалтай том эндүүрэл юм. Тухайлбал ислам шашны хуульд зааснаар бусдын амгалан тайван байдлыг алдагдуулах, хэрүүл зодоон үүсгэх, нийгмийн хэв журам, төр хуулийн цаазыг зорчих, үймээн самуун гэгдээн хүчирхийлэлийн үйл ажилгааг зохион байгуулагч

этгээдийг хуулиар хатуу шийтгэн, маш том нүгэлтэн хэмээн тооцдог.

Аллах Эзэн ариун куран сударт айлдахдаа :

**"Дайн бол Мусалмаанчуудын хувьд огтхон ч хүсмээргүй жигшүүрт гэмт хэрэг мөн боловч, зайлшгүйн эрхээр та нарт үүрэг болж оногдсон болой". хэмээн Эзэн тэнгэр тушаасан байдаг.**

Дэлхий дахинд сүсэгтэн мусалмаанчуудын талаар террорист хэмээх ойлголтод автагдан, ислам шашны тухай үнэн тодорхой мэдээлэл эерэг зан араншин, хүнлэг ёс суртахууныг нь мэдэрч чадахгүй байгаа нь нэн харамсалтай билээ.

## *Ислам шашны эрх тэгш байдал ба ахан дүүсэг холбоо*



Ислам шашны сургааль ёсоор, хүн төрлөхтөн эцэг Адам ээж Хавагаас үр сад болон өнөөдрийг хүртэл, мусалмаанчууд өөр хоорондоо эв нэгдэл, хамтийн хүч хөдөлмөрөөр амьдран ирсэн билээ. Ислам шашинд ахан дүүсийн холбоо болон өөр хоорондын эрх тэгш байдлыг өргөнөөр харгалзсан байдаг.

Ариун нандин Куран сударт айлдахдаа :

**“Нийгэмд баян хоосны ялгаа байх нь жам ёсны хэрэг билээ”. Гэхдээ ислам шашны хуулинд зааснаар баячууд нь : “Ядуу дорой, өнчин өрөөсөн, бэлэвсэн, хөгшин ба хүүхдэд, өглөг өгөн харамч хахир байдлаасаа салахтун” хэмээн заасан байдаг. Исламд баян хоосны ялгааг тэгш болгохын тулд хүч хэрэглэн баячуудын эд хөрөнгийг булаан, ядууст тарааж өгөхийг тас хориглосон байдаг.**

Аллах Эзэн Куран сударт айлдахдаа :

**“Эцэг эх, эрэгтэй эмэгтэй, хүн бүхэн өөр хоорондын харьцаагаа хянан, залуу үе нь ахмад настангуудаа хүндлэн, заавар сургаалийг нь хүлээн авч биелүүл, харин ахмад настангууд, залуу өсвөр үеээ зөв зохистой хүмүүжил!! Зөв замруу залж залруулахтун” хэмээн тушаал буулгасан байдаг.**

Тиймээ амьдралын утга болох эрчүүд нь : Эмэгтэйчүүдээ захиран, зааварлахын зэрэгцээ тэднийг хайрлан хүндэтгэн, асран халамжлах,харин үр хүүхэд нь эцэг эхээ хүндэтгэн тэдний эсрэг босохгүй байх нь гэр бүлийн эрх тэгш, аз жаргалтай орчинг бүрдүүлнэ.

Аллах Эзэн куран сударт айлдахдаа :

**يَا أَيُّهَا النَّاسُ إِنَّا خَلَقْنَاكُم مِّن ذَكَرٍ وَأُنثَى وَجَعَلْنَاكُمْ شُعُوبًا وَقَبَائِلَ لِتَعَارَفُوا إِنَّ أَكْرَمَكُمْ عِندَ اللَّهِ أَتْقَاكُمْ إِنَّ اللَّهَ عَلِيمٌ خَبِيرٌ {13}**

**“Эй хүмүүн төрлөхтөн та нар сонсохтун!; Эзэн тань та нарыг бүтээхдээ эр, эм болгон бүтээсэн**

**билээ, дараа нь та нарыг нэг нэгэнтэйгээ танилцаг гээд овог аймаг, улс үндэстэн болгон өөрчилсөн юм. Мэдэхтүн! Аллахын зүгээс хамгийн нэр төртэй, хамгийн зөв шударга нь та нар болно. Аллах бүх зүйлийг мэддэг, бүх зүйлийг мэдэх болно". хэмээжээ**

*(Хужурат бүлэг 13-р ишлэл )*

Аллах эзэн өөр нэг бүлэгт айлдахдаа :

**إِنَّ اللّهَ يَأْمُرُكُمْ أَن تُؤدُّواْ الأَمَانَاتِ إِلَى أَهْلِهَا وَإِذَا حَكَمْتُم بَيْنَ النَّاسِ أَن تَحْكُمُواْ بِالْعَدْلِ إِنَّ اللّهَ نِعِمَّا يَعِظُكُم بِهِ إِنَّ اللّهَ كَانَ سَمِيعًا بَصِيرًا {58}**

**"Мэдэхтүн! Захиасыг минь нутаг нэгтэндээ хүргэ, та бүхэн, хүн төрлөхтөнд ноёрхох үедээ эрх тэгш байхыг тушааж байна. Үнэндээ Аллах Эзэн, та бүхэнд ямар гайхалтай зөвлөгөө өгч байгааг мэдрэхтүн. Эргэлзээгүй Аллах Эзэн бүхнийг сонсогч, бүхнийг мэдэгч бөлгөө.**

**( Ниса бүлэг 58-р ишлэл )**

Ислам шашин, ахан дүүсэг холбоо болон эрх тэгш байдлыг хэр эрхэмлэдэг болохыг дээрх ишлэлээс тодорхой ойлгож болно. Тиймээс мусалман хүний үүрэг бол нэг нэгэнтэйгээ эв найрамдалтай, эрх тэгш байдлыг чандлан сахих явдал юм.

# Ислам шашинд эмэгтэйчүүдийн эзлэх байр суурь

Дэлхий ертөнцөд, хүн төрлөхтөн үржин, өнөр өтгөн олуулаа болсон шалтгааныг бий болгосон зүйл бол гарцаагүй эх хүн билээ.



Ислам шашны хүрээнд эх хүний эзлэх байр суурь, эрх үүргийг өндөрт эрхэмлэн дээдлэхийг онцлон сургамжилсан байдаг. Гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с) хэлэхдээ : **“Диваажин, эх хүний хөлийн мэлмий доор байдаг”** гэжээ. Өөрөөр хэлбэл тэд биднийг асран хамгаалж, өсгөн бойжуулан, хүмүүжүүлснийхээ төлөө ямарч хариу нэхээгүй шүү дээ. Харин ч биднийхээ төлөө бүх зүйлээ үл хайрлан, амиа золиослоход хүртэл бэлэн байдаг. Ийм их агуу хайр энэрэлийн хариуд, Аллах Эзэн тэдэнд диваажин гэх, хэн бүхний хүссэн зоргоороо хэзээ ч үл орж чадах, Аллахын ариун цэвэр, энх тайвны орчинг бэлэг болгожээ.

Ислам шашны хуулинд зааснаар эхнэр болох, эмэгтэйчүүд нөхрөө хүндэтгэн, хайрлан хамгаалан, хүүхдийнхээ эрүүл мэнд, өсөлт бойжилтонд анхаарлаа хандуулан, гэр орноо цэвэр нямбаа, тохь тухтай байлгах үүрэгтэй юм. Мөн эхнэр нь хайрт ханьдаа үхэн үхтлээ үнэнч байх ёстой бөгөөд ямар нэгэн садар, самуун зүйл үйлдвээс ислам шашинд зааснаар хамгийн дорд бузар, ичгүүртэй үйлдэл хийсэнд тооцогдон, хүнд нүгэлтэн болно.

Гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с) хэлэхдээ : **“Эмэгтэй хүн өдөрт таван удаа Аллах Эзэнд мөргөн залбирч, Рамазан сард мацаг барьж, нэр төрөө хамгаалан, эр нөхөртөө захирагдваас диваажинд хүссэн хаалгаараа орохтун хэмээгдэх болно”** *гэжээ.*

## *Ислам шашин дахь гэр бүлийн төлөвшилт*

Аллах Эзэн орчлон ертөнцөд эрд зориулж эмийг, эмд зориулж эрийг бий болгосноор хайр дурлалын ариун холбоо бий болон нэг нэгэнтэйгээ гэрлэж, гэр бүл болон, үр хүүхэдтэй болсноор нэг нэгнийгээ энэрэн хайрлах, аз жаргалтай өнөр өтгөн айл болон, хүн гэдэг нэр төрөө хамгаалан нийгэмд зохих байр суурь эзэлж чаддаг байна.

Аллах Эзэний куран судар болон гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с) -ын сургааль өгүүлэгүүдэд хүртэл ихэд дурьдсан бөгөөд гэр бүл нь исламд маш өргөн уудам газар авсан байдаг.

Ислам шашны хуулинд зааснаар гэрлэлт нь : Аав ээж, ах дүүс, төрөл төрөгсөд нарын өмнө ил тод, хууль ёсны дагуу байх ёстой хэмээн заасан байдаг. Гэрлэх гэж буй хоёр хос нь: Албан ёсны гэрлэлт, сүү хадаг тавих, нэг нэгэндээ тангараг өргөөгүй үед бэлгийн харьцаанд орох нь ислам шашинд үл нийцсэн асуудал болно.

Ислам шашны хуулинд зааснаар : Хөрөнгө мөнгөтэй, баян чинээлэг гэр бүлээ бүрэн дүүрэн, элбэг дэлбэг,

дутагдах зүйлгүй байлгаж чадах хүн л нэгээс дөрвөн эхнэр авах эрхтэй хэмээн заажээ. Аллах Ээзэн куран сударт айлдахдаа : "Хэн, мөнгө төгрөгтэй, баян чинээлэг болвоос, нэгээс дөрвөн эхнэр авч болно" хэмээн зарлиг буулгасан байдаг.

Ислам шашны хуулинд тас хориглосон зүйлсийн нэг нь : Хэн нэгэн өмч хөрөнгө, эд баялагаар дарангуйлан олон эхнэр авах нь хориотой бөгөөд эмэгтэй хүний зөвшөөрөл, хүсэл сонирхол, тааллыг харгалзан үзэх ёстой байдаг.

Ислам шашинд гэр бүлийн гишүүд болох эхнэр, нөхөр, үр хүүхдүүдийн үүргийг тус бүрт нь нарийвчлан заажээ. Нөхөр нь : Гэр бүлээ тэжээн, асран хамгаалах эхнэр хүүхэддээ үлгэр жишээ болох гэх мэт маш олон зүйлийг харгалзан үзэх ёстой. Харин гэрийн эзэгтэй нь : Үр хүүхэд, хайрт ханьдаа хайр халамж болох мөн эр нөхрөө хүндэтгэх, олсон мөнгө хөрөнгийг нь ариг гамтай зарцуулах, хоол ундаа ариун цэвэр хамгаалан буяндаа бузар хийхгүй байх, үр хүүхдүүдийнхээ эрүүл мэнд, өсөлт хүмүүжилд гол анхаарал хандуулж, гэр орноо цэвэр нямбай, гэрэл гэгээтэй, халуун дулаан уур амьсгалтай, тохь тухтай байлгах ёстой.

Гэр бүлийн бат бөх, ариун нандин, өнөр өтгөн байх үндэс нь эр, эм хоёр нэг нэгнээ хүндэтгэн, үнэнч шударга, журамтай байх явдал юм. Тухайн гэр бүлийн гишүүд нэг нэгэнтэйгээ сайхан зан харьцаа, инээд хөөр, баяр баясгалан, ёс суртахуунтай байх нь үр хүүхдүүдийнхээ байгаа орчинг тав тухтай бүрдүүлсэн байдал болно. Ямар аав, ээж үр хүүхэддээ муухай зан араншин, үзэн ядалт,

атаархал, хов жив гэх мэт үйлдэл сургахыг хүсэх вэ дээ. Тиймээс дээр дурьдсан зүйлсийг биелүүлэх нь тухайн гэр бүлийн аз жаргал, сэтгэл хангалуун байдлыг бүрэн дүүрэн хангасан үнэтэй ёс суртахуун болно.

## *Мусалмаанчууд томчууддаа хандах хандлага*

Хүн бүхний хамгийн ойр дотны хүмүүс эцэг, эх маань байдаг шүү дээ. Тэд маань бидний төлөө бүх зүйлээ дэнчинд тавин, гараа сунган зөвхөн бидний төлөө зүтгэх сэтгэл зүрхийг нь төлж барашгүй билээ. Тиймээ тэртээх нялх булбарай байхаас маань эхлээд, ухаанд орох хүртэл аав ээжийнхээ энгэрт ачаа болон ирсэн бид, энэ их хайр энэрэлийн төлөө эдгээр үүргийг гүйцэтгэх нь ёс суртахууны хэрэг юм.

а/ Эцэг эхээ чин сэтгэл зүрхнээсээ асрамжилан, хамгаалах б/ Эцэг эхээ муу муухай үгээр доромжлох, муухай зан араншин гаргах, яршигтай төвөгтэй гэх мэт үг, үйлдлийг үл үйлдэх. Хэрвээ эдгээр үг, үйлдлийг эцэг эхийн хажууд үйлдвээс ислам шашинд зааснаар маш том нүгэлтэн болно. в/ Эцэг эхийнхээ өмнө ихэмсэг зан гаргахгүй байх, нүд хөмсгөө зангидах, нүүр амаа ярвайлгах мэтийн зүйлийг үзүүлэхгүй байхыг хичээн. Харин ч эелдэг зөөлөн харьцан инээмсгэлэх хэрэгтэй.г/ дуудах үед даруй дэргэд нь очих д/ Тэднийг баярлуулан хөгжөөх е/ Хамт явган явах үедээ тэдний өмнө үл гарах, замыг нь үл хөндлөх ё/ Ямар нэгэн зүйлийг эцэг эхийн зөвшөөрлөөр

үйлдэх ж/ Нас барсан бол тэднийгээ сайнаар санан дурсах, захиас сургаалийг нь биелүүлэх, тэднийхээ төлөө буян үйлдэх, Аллах Эзэнээс залбирал эрэх хэрэгтэй.

Аллах Эзэн ариун нандин Куран судapт айлдахдаа :

(وَقَضَى رَبُّكَ أَلاَّ تَعْبُدُواْ إِلاَّ إِيَّاهُ وَبِالْوَالِدَيْنِ إِحْسَانًا إِمَّا يَبْلُغَنَّ عِندَكَ الْكِبَرَ أَحَدُهُمَا أَوْ كِلاَهُمَا فَلاَ تَقُل لَّهُمَآ أُفٍّ وَلاَ تَنْهَرْهُمَا وَقُل لَّهُمَا قَوْلاً كَرِيمًا {23}

وَاخْفِضْ لَهُمَا جَنَاحَ الذُّلِّ مِنَ الرَّحْمَةِ وَقُل رَّبِّ ارْحَمْهُمَا كَمَا رَبَّيَانِي صَغِيرًا)

**"Эзэн тань үүнийг тушаан захирав ; Зөвхөн Эзэндээ мөргөн залбир, аав ээжээ сайн асарч хамгаал!!! Тэдний хэн нэгэнд нь асрамж, халамж хэрэгтэй болоход, Анхаар ! ёо ёох гэж бүү хэлэхтүн!! Тэднийг хэрхэвч зандран, загнан, бүү зэмлэхтүн! Тэдэнд хайр энэрлээ мэдрүүл, уужим сэтгэлээ харуулахтун! Тэднийхээ төлөө, Аллах Эзэн минь ээ тэд намайг нялх байхад минь хэрхэн асран халамжласан шиг, та ч гэсэн тэд нарт минь хязгааргүй аврал, хайр энэрэлээ хайрлаач... хэмээн сөгдөн залбирахтун!" хэмээн айлджээ**

**( Исра бүлэг 23,24-р ишлэл )**

# Исламын таван тулгуур багана

Ислам шашны тогтолцоог бүрдүүлж түүний тулгуур үндэс болдог таван зарчим бий. Тэрбээр сүсэгтэн Мусалмаанчууд ёсчлон үйлдэх ёстой, Аллах Эзэний ариун үүрэг бөлгөө.

Тэдгээр таван тулгуур багана :

1. ***Шахада Хэлэх***
2. ***Намаз Үйлдэх***
3. ***Зэкат Өгөх***
4. ***Мацаг Барих***
5. ***Хаж Явах***

## 1. "Шахада" гэдэг нь :

**"Ашхадү анлаа илааха иллаллах уа аш хадү анна мухаммэдэн абдухү уа расулух"**

Арабаар нь : اَشْهَدُ اَنْ لاَ اِلَهَ اِلاَّ اللهُ وَاَشْهَدُ اَنَّ مُحَمَّدًا عَبْدُهُ وَرَسُولُهُ

**Утга нь : "Би гэрчлэн тангаргалъя Аллахаас өөр шүтээн үгүй.**

**Би дахин гэрчлэн тангаргалъя Мухаммэд түүний үнэнч**

**Боол бөгөөд түүний гэгээн элч бөлгөө". хэмээн Аллах Эзэний үнэнч элч гэгээн Мухаммэд (с.а.с) өгүүлсэн байдаг.**

Энэхүү нэр томъёог ислам шашинд дагаар орогчид болон сүсэгтэн Мусалманчууд, өдөр тутам шүтлэгийн зарчим болгож тууштай баримтлах ёстой.

## 2. “Намаз” : Мөргөл үйлдэх ёс

Намаз нь : Ислам шашны үндсэн таван үүрэг даалгаваруудын хоёр дахь нь намаз буюу мөргөл үйлдэх явдал юм.

Мусалман хүний өдөр бүр үйлдэх ёстой таван удаагын мөргөл, мянга дөрвөн зуун жилийн тэртээгээс Аллах Эзэн мусалмаанчуудад үүрэг болгожээ. Намаз нь хүний оюун ухааныг ариусган сэргээж, зүрх сэтгэлийг гэгээрүүлж, нүгэлээс ангижруулан Аллах Эзэнд ойртуулагч нэгэн алтан түлхүүр юм. Тэрбээр хүмүүн төрлөхтөн, Аллах Эзэний хайр энэрэлийг, намаз буюу мөргөлөөр хожин диваажинд орох маш том боломж бий. Гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с) хэлэхдээ : **“Намаз ислам шашны тулгуур багана юм”.** хэмээн мөргөл бидэнд хичнээн үнэт зүйл болохыг мэдэгдэжээ.

Өдөр тутмы таван удаагын мөргөлийн хугацааг ангилахдаа :

1. ***Өглөөний мөргөл***
2. ***Үд дундын мөргөл***
3. ***Бага үдийн мөргөл***
4. ***Оройн мөргөл***
5. ***Үдшийн мөргөл*** хэмээн 5 ангилсан байдаг.

Эдгээр мөргөлүүд нь тус тусдаа тодорхой цаг хугацааны зайтай байдаг. Мөргөл үйлдэгч хэн бүхэн заавал "Мэсжид" буюу сүмд үйлдэх шаардлагагүй. Ислам шашны хуулинд зааснаар таван удаагийн мөргөлийг цаг тухайд нь ариун цэвэр газар байвал хаана ч үйлдэж болон хэмээн заасан байдаг.

## 3. "Зэкат" гэж юу вэ?

Ислам шашны үндсэн таван зарчмын гурав дахь нь "Зэкат" буюу өглөг өгөх явдал юм. Зэкатыг ; Ислам шашны номлолд тогтоон зааснаар баян чинээлэг, эд хөрөнгөтэй мусалмаанчууд жилд нэг удаа өглөг өгөх үйлдэл юм.



Энэхүү өгөөмөр үйлдлийг ариун “Куран” судартмөргөлтэй хамт нийт гучин гурван удаа дурьдсан байдаг. Аллах Эзэн, энэхүү зарлигаа Куран сударт ийм их дурьдсаныг харахад, баян чинээлэг сүсэгтэн мусалмаанчууд зайлшгүй үйлдэх ёстой үйлдэл болох нь тодорхой байна.

Өглөгийг жилд нэг удаа өгөх тодорхой цаг хугацаа бий. Тухайн өглөг өгөгч Мусалман, яг нэг жил тоолмогц зэкат өгөх ёстой бөгөөд мөнгөнийхөө дөчөөс нэг хувийг өгнө. Өөрөөр хэлбэл дөчин ширхэг хонины зөвхөн ганц хонийг л өгнө гэсэн үг.

Өглөг нь : Хүнийг харамч муухай сэтгэлийн эмгэгээс ангижруулж баян, чинээлэг мусалманд өгөөмөр, нигүүлсэнгүй зан чанарыг төлөвшүүлдэг. Тэрбээр өглөгийн үр нөлөөгөөр, ядуусын зүрх сэтгэл дэхь баячуудыг үзэн ядах, атаархах, тэднийг хараан зүхэх, сэтгэл үгүй болж тэрний оронд өөрт нь өгөөмөр гараа сунгасан баячуудад талархан, тэднийг хайрлан, хүндэтгэх, тэдний төлөө мөргөн залбирах энэрэл бий болгосноор, орчлон ертөнцөд ахан дүүсийн эв нэгдэлтэй байдал улам их хүчирхэг болно. Гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с) хэлэхдээ: **“Өөрсдийнхөө эд хөрөнгө, малаа зэкат өгч хамгаалахтун”** гэсэн байдаг.

Өглөг өгөх хэн бүхэн чин сэтгэлээсээ өгөх ёстой. Тухайлбал : Өглөг өгөхдөө, олон түмэнд гайхуулахын үүднээс биш түүнийг зөвхөн чин сэтгэлээсээ буяны тусын тулд хэмээн өгөхөд оршино.

Исламын хуулинд зааснаар өглөг өгөхдөө заавал мал хэвэнд нь биш мөнгөн хэлбэрээр өгч болно. хэмээжээ

Аллах Эзэн бидэнд өгөөмөр зан, ариун бодол, чин сэтгэл хайрлах болтугай[1].

---

1 Ямар хүн зякат өгөх ёстой бэ?

а/Мусалман байх б/Эрүүл саруул байх в/эрх чөлөөтэй байх г/ эд хөрөнгөтэй баян чинээлэг байх. Ямар хүмүүст зэкат өгөх ёстой бэ? а/Ядууст б/Өр зээлтэй хүмүүст в/Аян замдаа яваа ядарсан хүмүүст. Тухайн аян замд яваа хүн эх нутагтаа хичнээн их эд хөрөнгөтэй хүн байлаа ч аян замдаа мөнгөгүй, хүнд хэцүү байдалд орсон хүн бүрт өгнө. г/Аллах Эзэний төлөө замд гарагсад. Өөрөөр хэлбэл Аллах Эзэний төлөө сурахаар эх орноосоо гарсан оюутан мөн ислам шашны төлөө ариун дайнд мордогсдод өгнө. д/Боолчуудад Зэкат өгөх ёстой эд баялаг болон малын тоо хэмжээ : а/ Алт : хамгийн доод хэмжээ нь 85 гр байх бөгөөд түүний 40%-1% өгнө. б/ Мөнгө /Эрдэнэ/ : хамгийн доод хэмжээ нь 595 гр байх бөгөөд түүний 40%-1% өгнө. в/ Мөнгө /Төгрөг/ : хамгийн доод хэмжээ 80 гр алттай тэнцэх мөнгөний 40%-1% өгнө. г/ Наймаа хийх : хамгийн доод хэмжээ 595 гр мөнгөтэй тэнцэх хувийн 40%-1% өгнө. д/ Хонь, ямаа : 40 хонь, 40 ямаа тус бүрээс нь нэгийг л өгнө. е/ Үхэр, сарлаг : 30 үхэр, 30 сарлагийн тус бүрээс нь 2 настай бяруу өгнө. ё/ Тэмээ : 5-аас 9 тэмээнд 1 хонь эсвэл 1 ямаа өгнө.

## 4. Мацаг барих гэж юу вэ?

Исламын үндсэн таван үүрэг даалгаварын дөрөв дэх нь “Рамазан” сарын туршид мацаг барих үйлдэл юм. Гэхдээ зөвхөн Рамазан сард биш хүссэн өдрөө мацаг барьж болно.



Рамазан сар нь сүсэгтэн мусалмаанчуудын нэг сарын турш мацаг барьдаг сар юм. Ислам шашны хуулинд зааснаар Мацаг барихдаа : Өглөө үүр цайхын өмнөөс эхлээд орой нар жаргах хооронд мацаг баригч сүсэгтэн бүхэн ; Идэх, уух, муу муухай үг, хараал хэлэх, тамхи татах, бэлгийн харьцаанд орохгүй байх ёстой хэмээн заажаа. Хэрвээ эдгээр зүйлсийг зөрчивөөс мацаг барьсанд үл тооцогдоно.

Рамазан сар нь ихэвчлэн хорин ес зарим жилдээ гучин хоногтой байдаг. Гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с) амьдралдаа нийт есөн жил рамазан сард мацаг барьсан бөгөөд үүний дөрөв нь хорин есөн хоногтой, тав нь гучин хоногтой байжээ. Энэхүү сар нь мусалмаанчуудын хувьд маш арвин билэгтэй, мянган сараас ч илүү буянтай болох энэ сард ариун “Кадир” шөнө тохиолддог байна. Мөн ариун Куран сударын анхны бүлэг ишлэл энэ сард дэлхий ертөнцөд бууж эхэлжээ. Рамазан сард бие сэтгэл, оюун ухаан, муу муухай байдлаас аривжин ангижирдаг байна. Мөн рамазан

сар нь Аллах Эзэний зүгээс мусалмаанчуудад олгогдсон ховор боломжуудын нэг учир, бурханы тусын тулд мацаг барин, мөргөл залбирал үйлдэн, нүгэлээ наминчлан, агуу хүчит Аллах Эзэний хайр энэрэлийг хүртэн диваажинд орох боломжтой юм.[1]

## 5. Хаж мөргөл буюу ариун Мекке хот

Ислам шашны үндсэн таван зарчмуудын тав дахь нь Хаж мөргөл үйлдэх үйлдэл юм.

Хаж гэдэг нь : Аллах Эзэний зүгээс мусалман түмэнд үүрэг даалгавар болгон, жилд нэг удаа тодорхой газруудад тусгайлан зочлохыг хэлнэ.

Тэрбээр хувь хүн өөрийнхөө биеэр тусгайлан очиж үйлддэг бөгөөд зөвхөн баян чинээлэг, өр зээлгүй мөнгө төгрөгний шахалтгүй хүнд үүрэг болон оногдожээ. Гэхдээ исламын хуулинд зааснаар хаж мөргөлийг үйлдэж чадах баян чинээлэг, эд хөрөнгөтэй боловч ямар нэгэн шалтгааны

1 “Кадар Шөнө” гэдэг нь: Мусалмаанчуудын хувьд маш арвин билэгтэй, мянган сараас ч илүү буянтай болох тэр шөнө ариун Куран сударын анхны бүлэг ишлэл дэлхий ертөнцөд бууж эхэлжээ. Тэрхүү ариун шөнө үйлдсэн бүх сайн буянт зүйлс нь Аллах Эзэний зүгээс бидэнд зориулж үнэлж барашгүй их шан харамж илгээгддэг байна. Тиймээс Мусалман олон “Кадар Шөнө” унталгүй үр бүтээлтэй өнгөрүүлдэг юм.

улмаас явж чадахгүй тохиолдолд, хувь хүн өөрийнхөө оронд хамаатан садан болон төрөл төрөгсөд эсвэл итгэл даасан мусалман эрийг явуулж болно.



**Мусалман олон “Каба сүм”-д мөргөл үйлдэж буй байдал. “Кава” нь : Аллах Эзэн зарлиг буулган, гэгээн Ибрахим болон түүний хүү Исмайлаар бариулсан ариун газар хэмээн “Куран” судрт айлдсан байдаг. Сүсэгтэн мусалман олон ариун “Кава”-уруу зүглэн мөргөл үйлддэг. Яагаад гэвэл Аллах Эзэн “Куран” судрт айлдахдаа ариун “Каба” уруу зүглэн мөргөл үйлдэхтүн хэмээн зарлиг буулгасан байдаг.**

Ариун хаж мөргөлийн хамгийн гайхамшигтай зүйл нь дэлхийн өнцөг булан бүрээс яс үндэс, өнгө зүс, хэл яриа үл ялгаварлан, ганцхан зорилго өвөртлөн, Аллах Эзэний үүрэг даалгавар болох ариун хаж мөргөлийг үйлдэхээр Мекке хотод хуран цуглардаг. Энэ нь манай ислам шашны ахан дүүсэг, эв найрамдалтай болохыг тодоос тод харуулж байна. Хаж мөргөлийг үйлдэхээр хуран цугларсан мусалмаанчууд зэрэг зиндаа үл ялгаварлан бүгд ганц төрлийн өмсгөл өмсөдөг нь баян ядуугын ялгаа үл харагдах бөгөөд хүн бүр адил тэгш эрхтэй байх, ертөнцийн төгсгөлийн дараах их шүүлтийг санагдуулдаг билээ.

**Гэгээн элч Мухаммэд (с.а.с) хэлэхдээ : “Мусалман болох хэн бүхэн Аллах Эзэний хайр энэрэл, тааллыг хүртэхийн төлөө хаж мөргөл**

**үйлдээд, муу муухай бузар үг, хорон муухай санаат үйлдлээс зайлсхийвээс, эхээс мэндэлсэн өдрийнх мэт ариусана" хэмээжээ.**

Аллах Эзэний зүгээс оногдсон энэхүү ариун үүрэг даалгаварыг үйлдэхээр замд гарахын өмнө хоёр удаа мөргөл үйлдэн Эзэн тэнгэрээс амар амгалан, аян замын өлзий хийморийг хүсэх нь мусалман бидний зайлшгүй үйлдэх ёстой зүйлсийн нэг билээ.[1]

1 Хаж мөргөл үйлдэхээр замд гаргасад доорхи зүйлсийг гүйцэтгэх ёстой. 1/ Сүсэгтэн мусалман өөрийнхөө ариун, шударга хөдөлмөрөөр олсон мөнгө байх ёстой. 2/ Аав ээж, ахан дүүс, үр хүүхэд, анд найз, амраг хайрт нарынхаа сэтгэл зүрхийг сэвтээн, эрх мэдэлд нь халдан гомдоосон бол албан ёсоор уучлал гуйн, өршөөл эрэх ёстой. 3/ Хэн нэгэнд өр зээлтэй бол түүнийгээ барагдуулах.4/ Бие эрхтэндээ анхаарал тавин их биеийн угаалга үйлдэх, хумс хуруугаа засах, хувцас хунараа угааж цэвэрлэх ёстой.

# Исламын тухай дэлгэрэнгүй мэдэх

Эрхэм та энэхүү уран бүтээлийн талаар дэлгэрэнгүй мэдлэг болон Бурхны тусын тулд хэвлэхийг хүсвэл зохиолчтой холбоо барин уу.

Мөн манай сайт руу тавтай морилно уу.

**www.islam-guide.com**

## 1) Saudi Arabia:

**Alharamain Islamic Foundation**
PO Box: 69606, Riyadh 11557, Saudi Arabia
Tel.: (966-1) 465-2210 - Fax: (966-1) 462-3306
E-mail: haramain@alharamain.org

**World Assembly of Muslim Youth**
PO Box: 10845, Riyadh 11443, Saudi Arabia
Tel.: (966-1) 464-1669 - Fax: (966-1) 464-1710
E-mail: info@wamy.org

# Энэхүү номонд өгөх тайлбар зөвөлгөө :

Эрхэм уншигч таны зүгээс энэхүү бүтээлийн талаарх санал, шүүмж, зөвөлгөө сануулага өгвөл талархан хүлээж авах болно.

Мөн доорхи хаяг уруу холбоо барина уу.

***www.islam-guide.com***

# For Suggestions and Comments



If you have any suggestions or comments on this web site or the book, or if you would like more information on Islam, or if you need help in converting to Islam, please e-mail:

info@islam-guide.com

or the author I. A. Ibrahim at:

ib@islam-guide.com

## 1) The United States:

**Islamic Assembly of North America**
3588 Plymouth Road, Suite # 270,
Ann Arbor, MI 48105, USA
Tel.: (734) 528-0006 - Fax: (734) 528-0066
E-mail: IANA@IANAnet.org

**Islamic Foundation of America**
PO Box: 3415, Merrifield, VA 22116, USA
Tel.: (703) 914-4982 - Fax: (703) 914-4984
E-mail: info@ifa.ws

**Alharamain Islamic Foundation**
1257 Siskiyou Blvd., no. 212,
Ashland, OR 97520, USA
Tel.: (541) 482-1116 - Fax: (541) 482-1117
E-mail: haramain@alharamain.org

**Understanding Islam Foundation**
11153 Washington Pl., Culver City,
CA 90232, USA

Tel. and Fax: (301) 558-9865
E-mail: info@understandingislam.us

**World Assembly of Muslim Youth**
PO Box: 8096, Falls Church,
VA 22041-8096, USA
Tel.: (703) 820-6656 - Fax: (703) 783-8409
E-mail: support@wamyusa.org

**Islamic Information Institute of Dar-us-Salam**
5301 Edgewood Rd., College Park,
MD 20740-4623, USA
Tel.: (301) 982-9463 - Fax: (301) 982-9849
E-mail: iiid@islamworld.net

**Al Jumuah Magazine**
PO Box: 5387, Madison,
WI 53705-5387, USA
Tel.: (608) 277-1855 - Fax: (608) 277-0323
E-mail: info@aljumuah.com

## 2) Canada:

**Islamic Information & Da'wah Center International**
1168 Bloor Street West, Toronto,
Ontario M6H 1N1, Canada
Tel.: (416) 536-8433 - Fax: (416) 536-0417
E-mail: comments@islaminfo.com

## 3) The United Kingdom:

**Al-Muntada Al-Islami Centre**
7 Bridges Place, Parsons Green,

London SW6 4HW, UK
Tel.: 44 (0207) 736 9060
Fax: 44 (0207) 736 4255
E-mail: muntada@almuntada-alislami.org

**Jam'iat Ihyaa' Minhaaj Al-Sunnah**
PO Box: 24, Ipswich, Suffolk IP3 8ED, UK
Tel. and Fax: 44 (01473) 251578
E-mail: mail@jimas.org

## Сайшаасан бичигүүд

*Ahrens, C. Donald. 1988. Meteorology Today. 3rd ed. St. Paul: West Publishing Company.*

*Anderson, Ralph K.; and others. 1978. The Use of Satellite Pictures in Weather Analysis and Forecasting. Geneva: Secretarial of the World Meteorological Organization.*

*Anthes, Richard A.; John J. Cahir; Alistair B. Fraser; and Hans A. Panofsky. 1981. The Atmosphere. 3rd ed. Columbus: Charles E. Merrill Publishing Company.*

*Barker, Kenneth; and others. 1985. The NIV Study Bible, New International Version. Grand Rapids, Michigan: Zondervan Publishing House.*

*Bodin, Svante. 1978. Weather and Climate. Poole, Dorest: Blandford Press Ltd.*

*Cailleux, Andre'. 1968. Anatomy of the Earth. London: World University Library.*

*Couper, Heather; and Nigel Henbest. 1995. The Space Atlas. London: Dorling Kindersley Limited.*

*Davis, Richard A., Jr. 1972. Principles of Oceanography. Don Mills, Ontario: Addison-Wesley Publishing Company.*

*Douglas, J. D.; and Merrill C. Tenney. 1989. NIV Compact Dictionary of the Bible. Grand Rapids, Michigan: Zondervan Publishing House.*

*Elder, Danny; and John Pernetta. 1991. Oceans. London: Mitchell Beazley Publishers.*

*Famighetti, Robert. 1996. The World Almanac and Book of Facts 1996. Mahwah, New Jersey: World Almanac Books.*

*Gross, M. Grant. 1993. Oceanography, a View of Earth. 6th ed. Englewood Cliffs: Prentice-Hall, Inc.*

*Hickman, Cleveland P.; and others. 1979. Integrated Principles of Zoology. 6th ed. St. Louis: The C. V. Mosby Company.*

*Al-Hilali, Muhammad T.; and Muhammad M. Khan. 1994. Interpretation of the Meanings of The Noble Quran in the English Language. 4th revised ed. Riyadh: Maktaba Dar-us-Salam.*

*The Holy Bible, Containing the Old and New Testaments (Revised Standard Version). 1971. New York: William Collins Sons & Co., Ltd.*

*Ibn Hesham, Abdul-Malek. Al-Serah Al-Nabaweyyah. Beirut: Dar El-Marefah.*

*The Islamic Affairs Department, The Embassy of Saudi Arabia, Washington, DC. 1989. Understanding Islam and the Muslims. Washington, DC: The Islamic Affairs Department, The Embassy of Saudi Arabia.*

*Kuenen, H. 1960. Marine Geology. New York: John Wiley & Sons, Inc.*

*Leeson, C. R.; and T. S. Leeson. 1981. Histology. 4th ed. Philadelphia: W. B. Saunders Company.*

*Ludlam, F. H. 1980. Clouds and Storms. London: The Pennsylvania State University Press.*

*Makky, Ahmad A.; and others. 1993. Ee'jaz al-Quran al-Kareem fee Wasf Anwa' al-Riyah, al-Sohob, al-Matar. Makkah: Commission on Scientific Signs of the Quran and Sunnah.*

*Miller, Albert; and Jack C. Thompson. 1975. Elements of Meteorology. 2nd ed. Columbus: Charles E. Merrill Publishing Company.*

*Moore, Keith L.; E. Marshall Johnson; T. V. N. Persaud; Gerald C. Goeringer; Abdul-Majeed A. Zindani; and*

*Mustafa A. Ahmed. 1992. Human Development as Described in the Quran and Sunnah. Makkah: Commission on Scientific Signs of the Quran and Sunnah.*

*Moore, Keith L.; A. A. Zindani; and others. 1987. Al-E'jaz al-Elmy fee al-Naseyah (The scientific Miracles in the Front of the Head). Makkah: Commission on Scientific Signs of the Quran and Sunnah.*

*Moore, Keith L. 1983. The Developing Human, Clinically Oriented Embryology, With Islamic Additions. 3rd ed. Jeddah: Dar Al-Qiblah.*

*Moore, Keith L.; and T. V. N. Persaud. 1993. The Developing Human, Clinically Oriented Embryology. 5th ed. Philadelphia: W. B. Saunders Company.*

*El-Naggar, Z. R. 1991. The Geological Concept of Mountains in the Quran. 1st ed. Herndon: International Institute of Islamic Thought.*

*Neufeldt, V. 1994. Webster's New World Dictionary. Third College Edition. New York: Prentice Hall.*

*The New Encyclopaedia Britannica. 1981. 15th ed. Chicago: Encyclopaedia Britannica, Inc.*

*Noback, Charles R.; N. L. Strominger; and R. J. Demarest. 1991. The Human Nervous System, Introduction and Review. 4th ed. Philadelphia: Lea & Febiger.*

*Ostrogorsky, George. 1969. History of the Byzantine State. Translated from the German by Joan Hussey. Revised ed. New Brunswick: Rutgers University Press.*

*Press, Frank; and Raymond Siever. 1982. Earth. 3rd ed. San Francisco: W. H. Freeman and Company.*

*Ross, W. D.; and others. 1963. The Works of Aristotle Translated into English: Meteorologica. vol. 3. London: Oxford University Press.*

*Scorer, Richard; and Harry Wexler. 1963. A Colour Guide to Clouds. Robert Maxwell.*

*Seeds, Michael A. 1981. Horizons, Exploring the Universe. Belmont: Wadsworth Publishing Company.*

*Seeley, Rod R.; Trent D. Stephens; and Philip Tate. 1996. Essentials of Anatomy & Physiology. 2nd ed. St. Louis: Mosby-Year Book, Inc.*

*Sykes, Percy. 1963. History of Persia. 3rd ed. London: Macmillan & CO Ltd.*

*Tarbuck, Edward J.; and Frederick K. Lutgens. 1982. Earth Science. 3rd ed. Columbus: Charles E. Merrill Publishing Company.*

*Thurman, Harold V. 1988. Introductory Oceanography. 5th ed. Columbus: Merrill Publishing Company.*

*Weinberg, Steven. 1984. The First Three Minutes, a Modern View of the Origin of the Universe. 5th printing. New York: Bantam Books.*

*Al-Zarkashy, Badr Al-Deen. 1990. Al-Borhan fee Oloom Al-Quran. 1st ed. Beirut: Dar El-Marefah.*

*Zindani, A. A. This is the Truth (video tape). Makkah: Commission on Scientific Signs of the Quran and Sunnah.*